# OKUSOMA EBIROWOOZO BY'OMUSIRAAMU





HASSAN HATHOUT

Ebigambo ebisook
Ahmad Zaki Yamani

# Ebyanjula

Nnazaalibwa Misiri (Egypt) nga ekyamaamiddwa Abangereza. Kino kirina kinene kye kyakola ku bulamu bwange, era kye nsinga okujjukira mu buto bwange ya mmange okundaalikanga olutatadde nga bw'agamba bwati: "Bwe nnali olubuto neeyama okukutuuma Hassan n'okukuwaayo mu kaweefube w'okugoba Abangereza mu Misiri." Ekyo kyasigala kinnumiriza. Ekyavaamu? Saafuna bulamu bwa kito obuteefirayo ku bigenda mu maaso wadde obuvubuka obulimu obumenyi bw'amateeka. Obulamu bwe nnawangaala bwalimu ekigendererwa n'ekiruubirirwa!

Omulembe gwange gwakwata ekkubo lye limu nga ery'abo ab'emirembe egyatusooka mu kulwanyisa okumaamirwa Abangereza, nga guyita mu kukozesa buli kyali kyetaagisa. Abangereza ne gavumenti z'e Misiri ezaabakoleranga baatutwalanga nga abatujju, sso nga Abamisiri abalala n'ensi yonna okutwalira baatulabanga nga abalwanirizi b'eddembe. Twali bannamukisa okulaba ku nkomerero y'okumaamirwa Abangereza. Akaseera bwe kaayitawo, ne mpangaalirako mu Bungereza gye nnagenda okukakkalabiza emisomo gyange, natandika okwagala n'okwegomba Abangereza. Nnamanya nti abantu basobola okubeera abenjawulo ennyo n'enkola y'abannabyabufuzi baabwe ekwata ku mawanga ag'ebweru. Ekintu ky'ekimu kyantuukako oluvannyuma bwe nnajja eno mu America gye nnafuula ewaffe.

Obumalirivu n'okwewaayo byakoleeza ettaala y'obulamu bwange obw'okusoma. Nnamaliriza emisomo gyange egyawaggulu ne nfuna amabaluwa mu by'okuzaalisa n'endwadde z'abakyala, era okukakasa nga nfuna omusingi omunywevu nnafuna ebbaluwa eyookusatu (Ph.D.) okuva mu ttendekero ekkulu ery'e Edinburgh mu Scotland; ebbaluwa yange yali ku ntandikwa y'olubuto lw'omuntu olutannaweza ssande munaana (Studies in Normal and Abnormal Human Embryogenesis).. Nnafuna okumatira muli olw'okusobola okutuukiriza ekirooto kyange eky'okufuuka Pulofeesa mu ttendekero ekkulu, omukulu w'ekitongole mwe nnali nkolera, omukozi mu ddwaliro, munnasayansi era omusomesa n'okutuuka ku ddaala eryawaggulu mu bifo ebyekikugu mu ggwanga, mu kitundu mwe mpangaalira ne mu nsi yonna okutwalira awamu.

Wabula bino byonna byali kimu ku bintu ebibiri bye nnali nnettanira. Ekirala kye nnali njagala ennyo kwali kusoma ddiini, naddala eyange naye n'amadiini amalala. Okusoma kwagenda wala okufaananako okw'abo eddiini abagisomera mu masomero, mpozzi okumanya sayansi n'eby'obusawo kwannyamba kinene mu kulowooza ku ddiini yange, okugitegeera, n'okuginnyonnyola.

Ebyobuwangwa byange eby'emirundi ebiri n'okwogera ennimi ebbiri, byanviirako okumanya nti, mu Bulaaya, Obusiraamu bwayatiikirira nnyo n'ekyo kyebutali (muli ebiseera ebimu mpulira nti Amu kino basiraamu nabo balina okunenyezebwa). Okuvvoola okwakyeyonoonere n'okwonoona ekifaananyi ky'Obusiraamu gwafuuka mulimu ogwenkalakkalira ogw'ebimu ku bibiina ebiri mu byobufuzi, bannamawulire n'ebiweerezebwa ku mpewo ne mu kisaawe ky'ebyokwesanyusa.

Nzikiriza nnyo nti ddembe lya buntu eryobwebange omuntu okumanyibwa n'ekyo ky'ali. Era nzikiriza nnyo nti emirembe, okuwangaalira awamu obulungi n'obwasseruganda mu bantu birina kwesigamizibwa ku kutegeera obulungi sso si kuzimbirwa ku ngero na bulimba. Olwo abantu lwe bayinza okutegeera ebibagatta ne bye baawukanamu, oluusi n'okuwa ekitiibwa ebyo bye baawukanamu n'okukkiriza okubigumiikiriza n'okubiwangaaliaramu.

Ekitabo kino toffaali eryongeddwako mu kkubo eryo ku lw'eddiini y'Obusiraamu, enzikiriza ey'abantu biliyoni ennamba ewangaalira ku muliraano gwaffe ku seŋŋendo ono.

Nkiwaayo mu MUKWANO.

Okwagala kuva eri Katonda. Okukyawa kuva wa Sitaane.

Hassan Hathout.

## Essuula Esooka: KATONDA?

Lumu nnabuuza bwenti muzzukulu wange omuwala, "Okkiriza Katonda?" Yaddamu mu ddoboozi eryomwanguka nti "Ekyo nakyo kiriko okubuuza?! Mmukkiriza." Bwe yakkakkana kwe kugattako nti, "Maama bwatyo bw'agamba!" Nnakwata ekimu ku bitabo bye ne mmubuuza nti, "Kino ekitabo ani yakiwandiika?" Amangu ago yasoma erinnya ly'omuwandiisi. Twagenda mu maaso n'okukubaganya ebirowoozo; nnamugamba bwenti, "Bwe njuzaako eddiba okuli erinnya ly'omuwandiisi ne nkugamba nti ekitabo kino kyewandiika kyokka, awatali muwandiisi, oba ojja kugamba ki?" Okuddamu mu maanyi kwali nti "Tekisoboka". Ebyaddirira byagenda bulungi era ne tumaliriza nga ekitabo bujulizi obulaga nti waliwo omuwandiisi, nga mu ngeri y'emu ebitonde bwe buli obujulizi obulaga nti waliwo Omutonzi.

Kyangu okutegeera era kiri mu giraasi, naye nga gwe musingi mu ndowooza y'Omusiraamu. Osanga ensengeka ey'amagezi eyeefanaanyirizaako bwetyo y'eyatuusa Jjajja Bulayimu (mu Busiraamu era amanyiddwa nga Kitaawe wa Bannabbi) okumanya Katonda. Bwe yalemwa okumatira eky'amasanamu (ebibumbe) abantu b'omulembe gwe ge baabumba ne bamala ne bagasinza, yatandika okulowooza ku bintu ebiri mu butonde okugeza emmunyeenye, omwezi, n'enjuba, naye n'asanga nga byonna byali bitambulira ku mateeka agenjawulo olwo n'alowooza ku Oyo eyateekawo amateeka ago. Kulaane by'eyogera ku nsonga eyo bigenda bwebiti:

"Bwe tutyo twalaga Bulayimu obwakabaka bw'eggulu zonna n'ensi era alyoke abeere mu batalina kakunkuna konna. Obudde bwe bwamuzibaako yalaba emmunyeenye n'agamba nti: 'Ono ye Katonda wange.' Naye (emmunyeenye) bwe yabula, yagamba nti: 'Nze ssaagala (kusinza) bavaawo.' Bwe yalaba omwezi nga guvaayo, yagamba nti: 'Ono ye Katonda wange.' Bwe gwabula, yagamba nti: 'Katonda wange bw'atannuŋŋamye, ddala nja kubeera mu bantu ababuze.' Bwe yalaba enjuba nga evaayo, kwe kugamba nti: 'Ono ye Katonda wange. Ono y'asinga (ku bali) obunene.' (Enjuba) bwe yagwa, yagamba nti: 'Bantu bange! Nze nneetegudde ebyo bye mugatta ku Katonda." (6: 75-78)

Awamu n'ekyo, ekya Katonda okubeerayo si kiganzi nga omuntu bwe yandirowoozezza. Nneewuunya okusanga nga bannasayansi bannange abawera be twali mu nsiike y'emu ey'eby'obuyivu, nga baali tebakkiririza mu kubeerayo kwa Katonda. Kino tekyali ku baali bawangaalira mu mawanga g'Abakoministi (bannakalyakaani) bokka naye n'abo abaali mu Bulaaya ne America. Nange kennyini ekiseera ekimu mu bulamu bwange nagezaako nnyo okubeera omu ku abo. Ogwo gwe gwali omulembe mu

bayizi ba Yunivasite mu nsi gye nsibuka e Misiri mu kiseera nga sematalo owookubiri yaakaggwa. Nange nagezaako okutuukana ne bannange naye nalemererwa okukkiriza eky'ensi omutali Katonda. Ekirowoozo nnakisuulira ddala mu kasero olunaku lwe nabikkula enkuluze okubaako n'ekigambo kye nnoonyaamu. Ekirowoozo kyanzigyira nti: singa omuntu omu aŋŋamba nti enteekateeka eteriimu nsobi ey'ebigambo ebiri mu nkuluze mu nsengeka yaabyo ennungi, yava ku kubwatuka mu kkubiro ly'ebitabo, ennukuta ezikuba ekyapa bwe zaafuumuuka mu bbanga era zaagenda okugwa wansi baazisanga zeepanze bwe zityo nga bwe ziri mu nkuluze kati. Ebirowoozo byange ekyo tebiyinza kukigumiikiriza!

Bw'aba nga ye Mutonzi Akomererayo, ekyo kiba kitegeeza nti teri kintu kirina kuba nga ky'ekimusinga mu ngeri yonna. Ekitali ekyo aba ajja kuba mukendeevu akkako wansi ku kintu ekirala, aba ajja kuba ne waakoma, era ekyo kiba tekijja kutuukana na kubeera nga ye Oyo Akomererayo oba Ateekawo ebintu *filosofe* gw'eyogerako. Ebigero Bye mu Bitendo Bye byonna bisobola kwogerebwa mu butabaako kkomo. Sso nga tetusobola kutegeera butabaako kkomo kye kitegeeza, naye tulina okukkiriza nti y'engeri yokka kubanga ffe tuliko we tukoma, ate nga ekiriko ekkomo tekisobola kutegeera kumalayo ekyo ekitaliiko kkomo. Sayansi waffe ow'okubala, akkiriza nti obutabaako kkomo kintu ekiri mu kubala era akyogera na bubonero,"", obukozesebwa ennyo mu kusomesa okubala. Olw'ensonga eyo Katonda taliiko kkomo. Bwatyo asobola okututegeera okutumalayo wadde nga ffe, olw'okubeerako we tukoma, tetusobola kumumalayo, era okumumanya tukusobola tuyita mu bubonero obumulaga n'obweragira mu bitonde Bye. Era olwokuba nga ekitaliiko kkomo tekisobola kwawuzibwamu mirundi ebiri oba esatu (nga kino kya mu kubala ekitaliiko kubuusabuusa), kitegeeza nti tewayinza kubeerayo Katonda wa Bayawudi, n'omulala ow'Abakkiririza mu Krisito, n'omulala ow'Abasiraamu, n'omulala ow'Abahindu, n'omulala ow'Abatakkiririza mu Katonda, n'abalala. Katonda ali Omu! Kuno okubeera kwa Katonda Omu kwe kuli mu kinyusi ky'enzikiriza ey'Obusiraamu era Abasiraamu kye bakkiririzaamu.

Ennukuta ezimulazaako ezikozesebwa mu Luzungu "He (Ye)" tezitegeeza nti mukazi oba musajja.

Katonda ali wala n'okumuteekululamu emiteeko era ekyo kintu ekikozesebwa mu lulimi sso nga olulimi lulina we lukoma era nga lumala gakozesebwa. Bwe twogera ku nnimi, kikulu okugenderera nti ennimi ezimu (nga mw'otwalidde Oluzungu) tezirina kigambo ekyogera ku Mutonzi Asembayo Ataliiko kkomo era nga kino okukiraga bakozesa nnukuta "G" eri ku kigambo "God" gye bafuula "G (ga ennene)" okusobola okwawula Katonda ku balala abantu be beeteerawo be bakozesaako "g (ga entono)". Ennimi endala zo zirina amannya

agenjawulo ageeyawulidde Katonda Yekka: mu lulimi Oluwalabu bakozesa Allah. Ky'ekimu omuntu akozesezza kigambo God (mu Luzungu), Dieu (mu Lufaransa), Adonai (mu Lu Hebrew), oba Allah (mu Luwalabu).... tewateekeddwa kubeerawo kutabulwa. Ebiseera bingi bwe mba nga njogera eri abantu, abawuliriza bambuuza nti, "bw'oba osinza Katonda, olwo Allah ye ani?" Ebiseera ebirala okwogera ku nsonga bwetyo kuba kugenderere kubanga abamanyi abamu bwe baba boogerera ku butambi oba mu bye bawandiika bagamba nti Abasiraamu tebasinza Katonda era balina katonda owaabwe ku bwabwe gwe beeteerawo gwe bayita Allah!

## Essuula Eyookubiri: Kati Olwo?

KATI OLWO?

KATONDA YE

Omuntu ayinza okubuuza, "Kati Olwo?"

Ddala tuteekeddwa okufaayo oba Katonda ali oba tali, oba ekibuuzo ekyo kya bayivu ekitwaliriza ebirowoozo bya bannaddiini oba bannafilosofe mu by'eddiini? Katonda okubaayo n'obutabaayo kitukwatirako wwa era kirina mugaso ki mu bulamu bwaffe obwabulijjo nga abantu abawangaalira awamu?

Tukitwale nti Katonda ali, era nti Ye Mutonzi Asembayo, okutunuulira ebitonde Bye kutulagirawo nti ffe abantu twawukanira ddala ku bitonde ebirala bye twakasobola okusomako. Okuva ku kaweke akasembayo obutono okutuuka ku zi seŋŋendo byonna bigondera amateeka agabifuga. Obuweke obusembayo obukola emibiri gyaffe bumu n'obwo obuli mu Butonde, era nga buli munda waffe eyo bugondera amateeka ge gamu. Bwe bugenda bweyongera okubeera obuzibu ne bukola kye bayita asidi owa *nuclea* (obuweke obusirikitu obugenda buzaalukuka ne bwetuuma okukola obulamu), olwo kiimiya yeegatta ne *biology* era ebigoberera amateeka agenjawulo. Mu mbeera bwetyo tufaananira ddala ebiramu ebirala mu ngeri eyeewuunyisa. Bwe nnali nsoma mu ssomero baatusomesanga nti omuntu y'akulira obwakabaka bw'ensolo. Awamu n'ekyo, tulina engeri gye tutakkirizaamu nti naffe tuli nsolo. Wadde nga tufaanana n'ensolo mu bintu ebitambuza obulamu omuli enkola y'omusaayi, okussa, okugaaya emmere, enkola ekuuma obulamu, okujjulukuka mu kifo okulaga mu kirala, amaanyi g'omubiri ag'obutonde agalwanyisa obulwadde, obusimu obuwulira, okuzaala, n'ebirala, era tumanyi nti si bintu ebitambuza obulamu by'ebitufuula abantu. Ku bintu byonna bye twakasomako ffe ffekka abayitawo ku nkola y'omubiri. Tuli

waggulu era nga entambuza y'obulamu si y'ekomererayo mu kuluŋŋamya enneeyisa yaffe. Tulina ebitusindiikiriza okukola ebintu bye bimu naye wadde nga ensolo zaanukula ebisindiikiriza ebyo mu kkubo eryangu limu, okwanukula kwaffe kufugibwa engeri egendako ewala okusinga ku nkola eri munda eyateekebwateekebwa edda. Tweyongerako ewala okusinga ku ntambuza y'obulamu ey'omubiri ne tugenda mu nsi y'empisa, amateeka n'ebyemyoyo. Kiba kituufu okugamba nti tuli bitonde eby'emyoyo ebiri mu kisawo ekitambuza obulamu nga gye mibiri gyaffe. Abo mu ffe abafuula ebyetaago by'emibiri gyabwe (n'obuluvu) nga kye kyokka kye bettanira ne balekerera ebyetaago by'emyoyo, bayinza n'okutwalibwa nga ensolo, ne bwe tuba tetukozesezza kigambo ekyo.

Bwe tutunuulira Omuntu, tukisanga nga Omutonzi yatuwa ebitendo ebikulu bina ebitweyawulidde nga abantu:

(1) Okumanya. Tulina okwagala okumanya era bulijjo tunoonya okumanya okusinga ku kwe tulina. Obwongo bwaffe bwaweebwa ebikozesebwa ebimala okulaba ebigenda mu maaso, okulowooza, okusalawo ekituufu, okusengejja, okugezesa n'okukomekkereza ekintu. Tululunkanira okumanya ebyayita n'ebijja mu maaso eyo n'okutaputa ebiri mu Butonde obutulimu n'obutwetoolodde, era ne tuwandiika n'okunnyonnyola okumanya kwaffe mu ngeri ezenjawulo.

(2) Okwawula ekirungi n'ekibi. Kuba kuwewula nnyo nsonga okusuubira nti ekirungi bulijjo kisikiriza era nti ekibi kiba kijja kwesambibwa. Obutategeerekeka bw'omuntu, obutanywerera bw'amagezi ku kintu ekimu n'okwagala okuwolereza ebikyamu, n'eky'okuba nga ekibi kiyinza n'okuba nga kisikiriza nnyo, byonna biyinza okuzibuwaza ekifaananyi okutegeerekeka, naye kyo eky'okumanya ekirungi n'ekibi kisigalawo.

(3) Eddembe ery'okulondawo. Eddembe lino ery'okulondawo liva mu 'kwetengerera' Omutonzi kwe yawa abantu. Kituufu nti eddembe lino si lyankomeredde era liriko ekkomo mwe litambulira nga teriyinza kusukkawo. Awamu n'ekyo, mu nsalo ezo, eddembe ly'okusalawo kkulu nnyo mu bulamu bw'omuntu.

(4) Eddembe lino ly'erivaako eky'omuntu "okubuuzibwa ku by'akola". Kya mu butonde bwaffe okuba nga tubuuzibwa era ne tubeera n'obuvunaanyizibwa ku kusalawo kwe tuba tukoze. Kino si ddiini y'ekikola, kubanga ne mu bitundu abatakkiriza Katonda mwe bawangaalira bw'oyita ku bitaala ebisibye motoka oba ojja kutanzibwa. Mu ddiini, kino kitegeeza nti singa omuntu talina ddembe lya kusalawo, teyandibadde wa kulamulwa ku Lunaku Lwokusala emisango. N'olw'ekyo, eddembe ly'okusalawo ky'ekinyusi n'omutima gw'okubeera omuntu, kye ekimu mu ŋdaba y'eddiini oba enkola eteri ya ddiini. Katonda yatonda abantu nga be bajja okwetikka obuvunaanyizibwa ku bikolwa byabwe;

bwatyo Katonda n'aba nga yatonda abantu nga akabonero akabaawula ly'eddembe ly'okusalawo. Ebintu ebitaliimu ddembe lya kusalawo oba obusobozi obw'okuba ne kye tubikolerako ebyo biba bintu bya "ntuuso", era tetuyinza kubivunaanibwa.

Bwe tutyo tuli bitonde ebiwangaalira mu bulamu obw'okwebuuza-ganya ffekka na buli kaseera okubaako ne kye tusalawo. Ebiseera bingi tuba tulina okusalawo wakati wa kye tumanyi nti kituufu ne kye tuma-nyi nti kikyamu era tuba tulina okukozesa amaanyi g'okwagala kwaffe n'obusobozi bwaffe okwefuga buli we kyeragira. Ekitali ekyo tugwa mu nsobi era tuba tulina okukkiriza obuvunaanyizibwa ku bikolwa byaffe. Ensolo zo tezirina lutalo lwa kusalawo olubeera munda buli kaseera; zo zikola bukozi ekyo kye ziwulira nti kye zirina okukola awatali azinenya. Ebyawandiikibwa bitugamba nti bamalayika bakola birungi byereere buli kaseera, naye ekyo kiriwo lwa kuba nga tebama-nyi kikyamu bwe kibeera. Abalala bo bagendera ku nteekateeka ebakolerwa, ffe tutambulira ku maanyi ga kusalawo. Kino mu butuufu ky'ekitiibwa ky'obuntu. Kinnyonnyola, nga ebyawandiikibwa bwe bitugamba, lwaki Katonda yalagira bamalayika abatasobola kwonoona okuvunnamira Adamu wadde nga Adamu asobola okwonoona, era kino baakikola okuggyako Sitaane eyagaana olw'okwemanya era n'efuuka omulabe wa Katonda n'Omuntu.

Kati ka tuveeko katono ku mulamwa tutunuleko ku bintu bibiri: ekimu nga kikwata ku nsi yonna okutwalira awamu ate ekirala nga essira kiri-tadde ku muntu yekka. Buli lwe tutunuuira Ensi mu ngeri eyasayansi tweyongera kumanya nti tuwangaalira ku nsi eyeebibalo ebitambulira mu bipimo ebirungi nga singa wabeerawo okukyukamu akatono ekyo kiba kijja kuleetawo akanyamberege akatagambika mu butonde.

Kati bwe tutunuulira empangaala y'abantu mu bitundu ebimu tulaba abantu abo obulamu bwabwe bwonna ababuwangaalira mu bye tuyita ebikyamu, ebyasitaane oba ebyonoono, era ne balabika nga babyeyagaliramu nnyo, era ku nkomerero ya byonna bafa. Abalala, okwawukana ku basoose, obulamu bwabwe bwonna babumalira mu kulwanirira mazima, nga balwanirira bwenkanya era nga babonaabona olw'ebyo bye balaba nga bye bituufu, era gye biggweera nga bafudde. Ebyo biyinza okuba nga bikoma awo? Okufa kuyinza okubeera nga y'enkomerero y'obulamu obw'engeri ebbiri? Ekintu munda yaffe muli kigaana ekintu ekyo okukikkiriza. Olwo okuvunaanyizibwa ku bikolebwa kuli ludda wa? Singa okufa nga ye eyali enkomerero y'ebintu byonna kwandibadde n'obutakkiriziganya n'ekipimo ekirina okwegenderezebwa ekyo ekisaasaanira ensi yonna. N'olw'ekyo, ekiggyibwa mu bino byonna ky'ekyokuba nga okufa TEKUYINZA kubeera nga y'enkomerero. Okufa tekuyinza kuba nga kwe kukomererayo okutalina kikuddako wabula kulina kuba nga kugobererwa bulamu bulala omwo ebipimo ebirungi mwe

birina okuzzibwawo era n'okubuuzibwa akana n'akataano okukolebwa. Eno y'enkomerero eddiini gye zoogerako, Katonda, nga Ye Mulamuzi akomererayo, mw'agenda okulamulira abantu ku Lunaku Lwokulamula.

Katonda yatuwa okwetongola era nga waakutubuuza bye tuba tukoze. Tetuli bitonde ebituukirivu, wadde okuba nga bwe tuteekeddwa okubeera. Tulagirwa kukola ekisoboka nga twolekedde ebizibu n'okukemebwa, era tetusobola kuba nga bulijjo tukola "kitusingira" obulungi. Tulafuubana, era obulamu bwaffe buli mu lutalo olutaggwa. Kiba kitegeerekeka okuba nga Katonda asasula okulafuubana kwaffe, akkiriza obunyiikivu bwaffe era atwagala nga ebitonde Bye ebisinga ekitiibwa. Awatali kubuusabuusa yanditwagadde okutulaba nga tuyita okugezesebwa okw'okubuuzibwa, wadde nga tulina eddembe lyaffe ery'okusalawo. Engeri esinga obulungi ey'okukola kino kwe kutukuumanga nga tujjukizibwa nga bwali Obuddiro mu biseera by'okulemererwa, era nga Katonda w'ekirungi n'ekibi nga bw'abitulambikira, era Katonda w'Olunaku Lwokulamula olwo lw'agenda okubitubuuza. Kino yakikola nga ayita mu kulonda abamu ku bantu be yatuma nga akozesa ekkubo lye yasiima (okugeza okwogera nabo obutereevu, okubawa ebiwandiike, okubikkulirwa oba okutuma malayika) n'abatikka omulimu ogw'okutuusa obubaka Bwe ku bantu bannaabwe obugamba nti: musinze Katonda Yekka, mukole ebirungi mwewale okukola ebibi, era bulijjo mujjukire okubuuzibwa okulina okubeerayo gy'ali ku Lunaku olulina okutuuka nga lwe Lunaku Lwokusala emisango. Kino ky'eky'obwannabbi, era mu byafaayo by'omuntu byonna abantu baafuna bannabbi n'ababaka bangi nnyo. Mu lujegere luno oluwanvu abamu baayogerwako amannya mu byawandiikibwa, abandi baaweebwa ebyawandiikibwa okuva eri Katonda, ate abalala baaweebwa amaanyi agenjawulo okuva eri Katonda okukola ebyamagero. Abasembayo abasatu mu lujegere luno olwabannabbi be basaale mu ddiini ezitambulira ku musingi gw'okwawula Katonda nti ali Omu oguli ku nnono ya Bulayimu nga ze ddiini ey'Obuyawudi, Enzikiriza Eyeekikristo n'Obusiraamu.

Abantu abo abasatu bonna bazzukulu ba Jajja Bulayimu; Muhammadi yayita mu lunyiriri lwa Ismaila ate Moses ne Yesu ne bayita mu lunyiriri lwa Ishaaka. Ismaila ne Ishaaka be baali abaana ababiri aba Bulayimu.

Wabula mu kiseera kino kisaana kyogerwe nti mu Bayawudi olubu lwa bannabbi luyimirira ku Buyudaaya. Mu Bayawudi Yesu teyali Masiya wadde nnyina, Mariyamu, teyali mukazi wansa nga bwe yeeyita. Bo balindirira Masiya era tebakkiriza nti Enzikiriza Eyeekikristo ddiini ntukuvu. Abenzikiriza Eyeekikristo bo olujegere lwa bannabbi balukomya Nzikiriza Eyeekikristo. Bakkiriza Obuyawudi nga eddiini entukuvu wadde nga Abayawudi bo tebakkiriza Nzikiriza Eyeekikristo. Obusiraamu, ku

ludda olulala, bukkiriza Obuyawudi n'Enzikiriza Eyeekikristo nga eddiini ezaava eri Katonda wadde nga Abayawudi n'Abenzikiriza Eyeekikristo tekuli bakkiriza Busiraamu okubeera eddiini eyava eri Katonda, wadde okukkiriza nti Muhammadi yali nnabbi mutuufu era omubaka wa Katonda. Kitundu ku nzikiriza ya buli Musiraamu (omuntu akkiririza mu Busiraamu) okukkiririza mu Moses ne Tawuraati ne mu nnabbi Yisa n'Enjiri, ne mu lujegere lwa bannabbi abaabakulembera.

Mu butuufu mu Kulaane, Ekitabo ky"Obusiraamu Abasiraamu kye bakkiriza okubeera ebigambo bya Katonda byennyini, Abasiraamu basomamu nti: "Yabateerawo mu ddiini nga ebyo bye yalagira Nuuhu n'ebyo bye twakutumira n'ebyo bye twalagira Bulayimu ne Musa ne Yisa nti: 'Muyimirizeewo eddiini era temugyawukanangamu.' " (42:13).

Kati okwogera ku bikwata ku Kulaane mu bufunze, nga tetunneeyo-ngera mu maaso, kijja kuyamba abasomi abatali Basiraamu. Kulaane, Abasiraamu gye bakkiririzaamu, bigambo bya Katonda byennyini, kigambo ku kigambo, nnukuta ku nnukuta, era byaweebwa nnabbi Muhammadi bwe bityo nga bimutuusibwako malayika Jiburiilu. Mu bulamba bwakyo, kitabo ekyenkana ne Bayibuli, naye nga tekyassibwa mulundi gumu. Kyajjira mu bitundutundu ebitonotono nga bigonjoola ensonga ezenjawulo ku bintu ebyagwangawo, era Kulaane yonna yaggwaayo mu bbanga lya myaka amakumi abirimuesatu. Buli nnabbi Muhammadi lwe yafunanga ekitundu mu Kulaane n'ayagala okukituusa ku bagoberezi be, yayogeranga ebigambo ebifaananako ebikozesebwako obubonero (") ne ("),nga ku ntandikwa agamba nti "Katonda agamba:" ate ku nkomerero nga aga-mba nti: "Katonda ayogedde mazima." Ekitundu kino abantu baaki-kwatanga mu mutwe awamu n'okukiwandiika ku bintu ebyenjawulo ebyalingawo mu kiseera ekyo. Kulaane bwe yakomekkerezebwa, Muhammadi yagiteeka mu nteekateeka yaayo (tekitegeeza nti nga bwe yaggya ekka wabula nga Katonda bwe yamulagira), era okuva olwo ekuumibwa, mu mbeera yaayo n'olulimi mwe yakkira, kigambo ku kigambo, nnukuta ku nnukuta. Era mu byawandiikibwa kino kyeyawulidde Kulaane yokka.

Bw'emala okuvvuunulwa tuba tetukyagiyita Kulaane wabula okuvvuunula oba amakulu ga Kulaane kubanga ebigambo ebyo ebivvuunuddwa luba lulimi lwa muntu si bigambo ebitukuvu nga bwe byassibwa. Olulimi lwa Kulaane Luwalabu, era ebigambo byayo bitwalibwa okubeera ekyamagero mu by'olulimi eteyinza kukoppebwa. Yasoomooza Abawalabu ab'ebiseera bye yakkiramu ebya Nnabbi okuleeta ekifaanana naye ne bakitya, wadde nga beewaananga okubeera bakafulu era abakugu abatawunyikamu mu lulimi. Abamu ku baali abalabe b'Obusiraamu aboomutawaana ennyo mu biseera ebyo baabuyingira nga kino kyava ku kuwuliriza ebitundu ebimu mu Kulaane.

## Essuula Eyookusatu: Obusiraamu n'Eddiini Endala

Mu ssuula ewedde twakonyeeko ku kitiibwa ky'obuntu n'ebisaanyizo bye bulina okubeera ebitonde ebyenkizo mu maaso ga Katonda. Okusinziira ku Kulaane buli muntu aweebwa ekitiibwa nga omuntu nga tebannaba na kuteekululwa mu biti mwe bagwa mu nzikiriza zaabwe oba mu ndyo mwe basibuka.

Kulaane egamba bweti "Mazima twaweesa bazzukulu ba Adamu ekitiibwa ne tubatambuliza ku lukalu ne tubasaabaliza ne ku nnyanja era ne tubagabira ku birungi ne tubasukkulumya ne ku bitonde ebingi bye twatonda olusukkulumya." (17:70)

Obusiraamu bussa essira ku bumu bw'obuntu nga amaka agamu. "Abange mmwe abantu! Mutye Katonda wammwe, Oyo eyabatonda nga abaggya mu muntu omu (Adamu), n'amutondamu mukyala we (Haawa), ate n'asaasaanya (mu nsi) abasajja n'abakazi bangi nga abaggya mu bombi." (4:1) Abantu bonna balina okufuna eddembe ly'obuntu eryobwebange, omuli n'eddembe ly'okulonda eddiini omuntu gy'asoma awatali kukakibwa, kubanga mu Busiraamu ekifo ky'abeddiini "endala" kikuumibwa bulungi. Obusiraamu si ddiini etekkiriza ddiini ndala kubeerawo, era teri muntu n'omu, k'abe munnaddiini oba muntu waabulijjo, akkirizibwa okuteeka ekkomo ku kusaasira kwa Katonda n'okusonyiwa Kwe, oba okwogera mu linnya Lye mu kugaba empeera n'ebibonerezo. Omulamuzi Owenkomeredde ye Katonda Yennyini.. "... Oluvannyuma eri Katonda wammwe y'eri obuddo bwammwe olwo ababuulire bye mwayawukanangamu. " (6:164)

BANNANNYINI KITABO

ABAYAWUDI N'ABENZIKIRIZA EYEEKIKRISTO

Mu bantu, Abayawudi n'Abenzikiriza Eyeekikristo be basinga okubeera okumpi eri Abasiraamu era baweebwa ekitiibwa kya kuyitibwa Bannannyini Kitabo. Be bantu bwe tukkiririza mu Katonda Omu era abaafuna ebyawandiikibwa okuva gy'ali, nga bino ye Tawuraati (Torah) eyaweebwa Moses n'Enjiri (Gospel) eyaweebwa Yesu. Twegatta mu kukkiriza oluseregende lwa bannabbi, era mikwano gyaffe Abayawudi n'Abenzikiriza Eyeekikristo beewuunya bwe bawulira nti bannabbi abali mu Bayibuli era be bannabbi b'Obusiraamu. Eddiini essatu zeegatta mu mateeka agafuga empisa. Kulaane egamba nti " (Mmwe Abasiraamu) mugambe nti, "Tukkirizza ebyo ebyassibwa gyetuli n'ebyo ebyassibwa eri Bulayimu ne Ismaila ne Ishaaka ne Yakubu ne bazzukulu be (abaana ba Yakubu ekkuminaabairi), n'ebyo Musa ne Yisa buli omu bye yaweebwa, n'ebyo Bannabbi (abalala) bye baaweebwa okuva eri Katonda waabwe.

Ffe tetulina n'omu ku bo gwe tusosola era nga Ye (Katonda) gwe twewadde obulambirira (mu Busiraamu)." (2:136) Ekigambo Busiraamu mu lulimi olwabulijjo kitegeeza kwewaayo eri okusalawo kwa Katonda.

Obusiraamu bukkiriza Abasiraamu okulya emmere eba ebaweereddwa Bannannyini Kitabo (okuggyako nga bye babawadde byagaanibwa okugeza ebitamiiza oba ennyama y'embizzi). Mu ngeri y'emu Abasiraamu bakkirizibwa okukola ky'ekimu okuwa Bannannyini Byawandiikibwa emmere "Ebyokulya by'abo Abaaweebwa Ebyawandiikibwa (Abayawudi n'Abenzikiriza Eyeekikristo) bibakkiriziddwa n'ebyokulya byammwe (bye musaze) nabo bibakkiriziddwa." (5:5). Omusiraamu omusajja era akkirizibwa okuwasa omukazi Omuyawudi oba Owenzikiriza Eyeekikristo mu bufumbo obwamateeka (nga eno y'enkolagana esinga okuba eyookumpi era olujegere olusinga okubeera olutukuvu) "(Mukkiriziddwa) n'okuwasa abakazi Abakkiriza abensa, n'abakyala abensa mu abo Abaaweebwa Ebyawandiikibwa nga temunnabiweebwa; bwe muba nga mubawadde *amahare* gaabwe; nga munoonya kwessaamu nsa (nga muyita mu bufumbo) naye nga temunoonya kubendako mu lwatu wadde okubafuula baganzi bammwe (be mwendako mu nkukutu)." (5:5) Mu mbeera bwetyo omusajja Omusiraamu takkirizibwa kugezaako kunyigiriza mukyala we okuyingira Obusiraamu, kubanga ekyo kiba kikontana n'ensomesa eri mu Kulaane egamba nti "Tewali kukaka (ku by'okuyingira) mu ddiini." (2:256) Buba na buvunaanyizibwa bwe obw'OBusirammu okukakasa nga omukyala oyo abeera n'eddembe lye ery'okusinza okusinziira ku nzikiriza ye.

Mu ggwanga ly'Obusiraamu etteeka ku bikwata ku Bannannyini Byawandiikibwa ligamba nti "Balina eddembe lye tulina n'obuvunaanyizibwa nga obwaffe." Nabo balina okuganyulwa mu nteekateeka zonna ez'okuyamba abantu abatalina nnyingiza emala ne mu ebyo byonna eggwanga bye liwa abantu. Abasiraamu baalabulwa obutaba na ndowooza oba okukola ebikolwa eby'obukyayi n'obusosoze ku Bannanyini Byawandiikibwa, era nnabbi Muhammadi yennyini yagamba nti, "Omuntu yenna alumya omuntu mu Bannannyini byawandiikibwa ajja kuba nga alumizza nze kennyini."

Ekituufu kiri nti, eggwanga ly'Obusiraamu okuva lwe lyatandika lyali ggwanga eryalimu abantu abenjawulo. Nga Muhammadi yaakasenguka okugenda e Madiina okutandikawo eggwanga ly'Abasiraamu eryasookera ddala, endagaano yawandiikibwa wakati w'ebika ebyaliwo nga mw'otwalidde n'ebika by'Abayawudi ebyawangaaliranga e Madiina, nga eteekawo eddembe lya buli muntu okusoma eddiini gy'ayagala n'omwenkanonkano ku bikwata ku ddembe eryobwebange n'obuvunaanyizibwa ebya buli muntu.

Era Obusiraamu si ddiini ya bantu balondemu. Mulanga oguyita abantu bonna okutwalira awamu (si ddiini y'Abawalabu oba abantu abava mu Buvanjuba nga abantu abawerako ekifaananyi kye bawa). Wadde nga ddiini ya bantu bonna nga ne Bannannyini Byawandiikibwa mw'obatwalidde, eky'okugaana okugiyingira teyafuuka nsonga ebafuula abalabe oba abatakkiriza.

Ekitufu kiri nti ekigambo "infidel (abatakkiriza)" kyatandikira Bulaaya mu biseera by'Entalo Ezoomusaalaba nga Abazungu bakikozesa bwe baabanga boogera ku Basiraamu. Obulungi bwogerwako wonna we buba, "Bonna tebenkana. Mu Bannannyini Byawandiikibwa mulimu ekibinja ky'abantu abanywerera ku mazima. Basoma Ekitabo kya Katonda mu ssaawa ezeekiro era basaala. " (3:113) Teri muntu oba ekibiina ky'abantu abayinza okwegamba nti bo bokka Katonda b'alina okusaasira era okusaasira Kwe ne bakugaana abalala, "Ddala abo Abakkiriza n'abo abaafuuka Abayawudi n'Abenzikiriza Eyeekikristo ne Baswaabi'a, abo abakkiriza Katonda n'Olunaku lw'enkomerero ne bakola n'emirimu emirungi baakufuna empeera zaabwe okuva eri Katonda waabwe, era tebajja kubeera na kutya wadde okunakuwala." (2:62)

## Obutakwatagana mu Byenzikiriza

Ebintu Abasiraamu n'Abayawudi n'Abenzikiriza Eyeekikristo bye bafaananya bingi nnyo era ekifaananyi kyawukanira ddala n'ekyo ekiri mu mitwe gy'abantu abasinga obungi mu Bulaaya. Ekituufu kiri nti, Obusiraamu buli kumpi nnyo n'Obuyawudi n'Enzikiriza Eyeekikristo okusinga eddiini ezo ebbiri buli emu bw'eri ku ginnaayo okuva lwe bukkiriza eddiini zombi nga bweziri entukuvu sso nga Abayawudi bakyalindirira Masiya, gwe bagamba nti si ye yali Yesu Omunazareesi. Mu kino kitulabikira nti enkozesa y'ebigambo "Judeo-Christian" bw'eri enkyamu, era mu ndowooza yaffe ekigambo ekyo kyayiiyizibwa lwa byabufuzi n'ekigendererwa kimu okusibira Abasiraamu ebweru. Engeri esingako ey'okunnyonnyola embeera y'obugunjufu bwaffe eriwo kati yandibadde Judeo-Christian-Islamic olwokuba nga eddiini zonsatule zisibuka ku nnono ya Bulayimu era n'okuba nti obugunjufu obw'omulembe gw'Obusiraamu bwe bwassaawo omusingi gw'obugunjufu obuliwo kati. Bwali bugunjufu Abasiraamu, Abayawudi, n'Abenzikiriza Eyeekikristo, n'abalala mwe baawangaalira mu mirembe n'obwenkanya wansi w'enkola ey'okuwangaalira awamu n'okukolera awamu.

Wadde nga eddiini bye zifaananya bingi ddala, naye kiba kyamugaso okutegeera ebintu ebimu ebitafaanana mu nzikiriza y'Obusiraamu n'enzikiriza endala ez'abantu abagoberera ennono ya Bulayimu. Bino bijja kuleetebwa mu bufunze era mu mwoyo mulungi awatali kigendererwa kyonna kyakulumbagana nzikiriza ndala wabula okusobozesa Abayawudi n'Abenzikiriza Eyeekikristo okutangaala n'okuddamu okwetegereza

endowooza ze balina ku Busiraamu, mu kifo ky'okubwonona n'okubuvvoola ekintu ekyaleetawo, era nga kikyaleeta, obulabe n'okwagaliza obubi ebyesigamiziddwa ku butamanya n'okutegeera obubi.

Ekisookera ddala, y'entegeera Abasiraamu gye bategeeramu Katonda n'engeri gye bennyonnyolamu gy'ali. Katonda ye woolubeerera, ataliiko kkomo era alina amatendo amajjuvu. Tetusobola kufumiitiriza nfaanana ku Katonda wadde okumunnyonnyola mu ngeri yonna eraga nti aliko ekkomo oba w'akoma emukkakkanya ku ddaala. Bwe tuba twogera ku Katonda tukozesa olulimi olusinga okumussaamu ekitiibwa. N'olw'ekyo kiba kyangeri eri endowooza y'Omusiraamu okusoma (mu Bayibuli) nga Katonda bwe yatambulira mu Nsuku za Eden, oba nti yakuŋŋaanya bamalayika n'abagamba ku bikwata ku Adamu nti "Laba, omuntu afuuse nga omu ku ffe", oba Katonda okukola ekintu bw'amala ne yejjusa n'agamba nti kale singa saakikoze, oba nti Katonda yatonda ebintu mu nnaku mukaaga era oluvannyuma yalina okuwummula ku lunaku olwomusanvu, oba nti waliwo eyameggana ne Katonda era (kumpi) n'awangula Katonda.

Ekirala kikwata ku bannabbi n'ababaka ba Katonda. Abasiraamu bakkiriza nti bano Katonda yabalondamu batuuse obubaka bwe era babeere ekyokulabirako eri abantu b'emirembe gyabwe. Buli abantu b'emirembe egimu lwe baddanga mu kusinza ebibumbe oba ne bagatta ebirala mu kusinza Katonda oba ne bava ku mateeka ag'empisa Katonda ge yabawa, bannabbi n'ababaka baatumibwanga okujjukiza abantu baabwe n'okubalaga ekkubo eggolokofu. Singa waliwo eyali asobola okufuna obutuukirivu, abantu bano be bandibadde abatuukirivu era be bandiwadde ekyokulabirako. Ebyogerwa ku bannabbi mu Bayibuli nti baakumpanya okugeza Yakubu bwe yayambala eddiba ly'endiga okweteeka mu kifo kya mganda we omulongo Esau eyalina ebyoya ku mubiri n'abuzaabuza kitaawe Ishaaka, olwo kitaawe n'amuwa emikisa egyandibadde egya muganda we, era kitaawe bwe yamanya n'agamba nti sirina kye nsobola kukikolera era Katonda yennyini akikkirizza, ekyo kintu ekyawukanira ddala n'ensomesa y'Obusiraamu. Mu ngeri y'emu bannabbi tebakola bwenzi nga bwe kigambibwa nti Luutu yatamiira ne yeegadanga ne bawala be ababiri. Ekiyinza okuva mu kino be Basiraamu okulowooza nti abantu balina ebigambo ebyabwe bye baayingiza mu Byawandiikibwa.

## Abayawudi

Abasiraamu batera okwogera ku Bayawudi nga abaana babakitaabwe abato okuva Bulayimu lwe yali jajja wa Muhammadi nga ayitira ku Ismaila, ne Yisirayiri (Yakubu) ne batabani be nga ayitira ku Ishaaka. Nga bwe kimanyiddwa obulungi, Bulayimu ne Sarah tebaasooka kufuna mwana okutuusa eyo mu bukadde bwabwe. Mu kusaasira, Sarah yeesiba

ku bba azaale mu nvuma ye Omumisiri Hajara era Hajara n'amuzaalira Ismaila. Nga wayise akaseera Sarah yeesanga nga takyasobola kugumiikiriza kuwangaalira wamu n'envuma ye n'omwana olwo n'asendasenda Bulayimu abawaŋŋanguse bwatyo n'abatwala mu kifo oluvannyuma ennyo ekyafuuka ekibuga ky'e Makka. Obulumi n'okubonaabona maama w'omwana bye yayitamu nga anoonyeza omwana amazzi oluvannyuma lw'ago ge baalina okubaggwaako, n'oluzzi lwa Zamuzamu okutandika okufukumuka amazzi mu ngeri eyali tesuubirwa, bijjukirwa Abasiraamu buli mwaka nga ogumu ku mikolo gya Hijja, wamu n'emikolo emirala omuli okulambula Kaaba, omuzikiti ogwasokera ddala okusinzizaamu Katonda Omu, nga gwazimbibwa Bulayimu ne Ismaila Bulayimu bwe yagenda okubalambula. Katonda yasalawo Sarah, eyali yamala dda okusuulumba, naye n'afuna olubuto n'azaala Ishaaka, kitaawe wa Yakubu erinnya lye eryakyusibwa oluvannyuma n'afuuka Yisirayiri, kitaawe w'abaana ba Yisirayiri ekkuminaababiri.

Kiyisa bubi Abasiraamu okulaba nga ettundutundu ly'Abayawudi n'Abenzikiriza Eyeekikristo Ismaila tebamubala nga omwana wa Bulayimu, mbu kuba nnyina yali nvuma. Mu King James Version ekya Bayibuli (Red Letter Edition ekyafulumizibwa Collins World) baatuuka n'okuggya erinnya lya Ismaila mu ndagiriro, era emboozi eno okugituukako nakozesa kigambo Bulayimu nga ekisumuluzo. Ekitabo Olubereberye, bwe kiba kyogera ku Bulayimu, kyogera ku Ismaila nga "omwana we ", mu bifo ebitali bimu (17:16, 23, 25, 26-21:11). Kino kikifuula kizibu okugaana ekya Ismaila okuba omwana wa Bulayimu. Okwo ogattako eky'okuba nga bw'ogoberera oludda lwa maama olw'abaana ba Yisirayiri tutegeezebwa nti Yisirayiri yawasa abaana ba kitaawe abato babiri, Lakeeri ne Leeya n'envuma zaabwe ebbiri, Zirupa ne Bira, era mu bano abana ne muvaamu Abaana ba Yisirayiri ekkuminaababiri. Sso nga ate teri n'omu eyali agambye nti abamu ku bano baali si Baana ba Yisirayiri bajjuvu nga abavunaana bannyaabwe okubeera envuma! Abaffe waliwo okwekyusa bwe kituuka ku Ismaila? Olubereberye (22:2) kyogera nti Katonda yagamba Bulayimu nti "Twala kaakano omwana wo, omwana wo omu, gw'oyagala, ye Ishaaka, ogende mu nsi Moliya; omuweere eyo okuba ekiweebwayo ekyokebwa ku lumu ku nsozi lwe ndikugambako", Abasiraamu bawulira nti erinnya lya Ishaaka lyasonsekebwamu mu bugenderevu, kubanga Isihaaka tabeerangako mwana wa Bulayimu yekka, okuva Ismaila lwe yali amusinga emyaka ekkuminesatu, ate nga bombi baali balamu kitaabwe we yafiira! Okujjukira okugezesebwa kuno Bulayimu kwe yayitamu n'okwewaayo yenna eri Katonda n'atuuka n'okukkiriza okusala omwana we omu (Ismaila), Abasiraamu bakijjukira buli mwaka nga ogumu ku

mikolo gya Hijja. Wabula ku Basiraamu, Ismaila ne Ishaaka bombi baali bannabbi abaagalwa era abalina emikisa.

Kulaane eyogera ku Bayawudi oba Abaana ba Yisirayiri emirundi nga amakumi ataano, nga oggyeeko emirundi egikunuukiriza e 137 gy'eyogera ku Musa n'emirundi ekkuminoomunaana gy'eyogera ku Tawuraati. Bano baayogerwako bulungi ddala era ne we kyetaagisa baanenyezebwa n'okugugumbulwa. Ebyokulabirako:

"Abange mmwe Bazzukulu ba Yisirayiri! Mujjukire (okwebaza) ebyengera byange bye nnabawa era nti (bajjajjammwe) nnabawa enkizo ku bitonde (ebyaliwo ebiseera ebyo). Mutye entiisa y'Olunaku omuntu kw'atalisobolera kusasulira munne bimuvunaanwa, wadde okukkirizibwa okuwolereza (Omukaafiiri) era nga teri nnunuzi erikkirizibwa (okumununula) era nga si baakuyambibwa. Mujjukire ne lwe twabawonya abantu ba Falaawo nga babakuumira mu bibonyoobonyo ebikakali, nga basanjaga abaana bammwe aboobulenzi ne balekawo aboobuwala era nga mu (kutulugunyizibwa) okwo mwalimu okugezesebwa okwamaanyi (gyemuli) okuva eri Katonda wammwe. Ne lwe twabaawulayawulira mu nnyanja ne tubasomosa ne tuzikiriza abantu ba Falaawo nga mutunula (mulaba). Ne lwe twalagaanya Musa (okumuwa Tawuraati nga wayiseewo) ebiro amakumiana, (naye mu kubulawo kwe) ne musinza ennyana, ne mussa okusinza we kutalina kubeera. Bwe mwamala (ne mwenenya) ne tubasonyiwa oboolyawo ne mwebaza." (2:47-52)

"Mazima twatebenkeza Bazzukulu ba Yisirayiri mu bifo ebyekitiibwa (Misiri ne Shaami), ne tubawa ne ku birungi. Tebaayawukana okutuusa kye baali bamanyi lwe kyabajjira. Katonda wo ajja kubalamula ku Lunaku lw'okuzuukira mu ebyo bye baayawukanangamu." (10:93)

Kisaana kiteegerekeke nti wonna Abayawudi we baagugumbulwa kyabeeranga kituufu okubanenya kubanga baabanga bakoze ekintu Kulaane kye yatwalanga nga ekikontana n'ensomesa y'Ekiyawudi.

Ekituufu kirina okutegeerekeka nti ekiseera kyali kiwanvu ddala nga Abayawudi be basitudde bendera y'okukkiririza mu Katonda Omu mu nsi eyali ebuutikiddwa okusinza ebibumbe oba ebibajje. Ekyo kyali kikolwa kirungi Kulaane ky'ekkiriza bulambirira. Naye Enzikiriza y'Abenzikiriza Eyeekikristo bwe yajja n'oluvannyuma Obusiraamu, okugamba nti Obuyawudi bwe bwokka obukkiririza mu Katonda Omu kuba tekukyalina muzinzi wadde ne kye beesibako n'okutuusa olwaleero nti gwe mutindo gw'abalondemu. Waakiri kino Abasiraamu n'abenzikiriza Eyeekikristo kye balowooza.

Ekituufu Obusiraamu tebukkiriza ndowooza ey'okubeerayo omutindo gw'abantu abalondemu. Katonda agamba mu Kulaane nti:

"Abange mmwe abantu! Ddala Ffe twabatonda mu musajja n'omukazi ne tubafuula amawanga n'ebika mumanyagane, (si kunyoomagana). Ddala oyo abasinga ekitiibwa eri Katonda ye oyo abasinga okutya (Katonda). Ddala Katonda amanyi buli kimu, Mukenkufu nnyo. " (49:13)

Abantu bayinza okufuuka abalungi oba ababi nga kino kisinziira ku bulongoofu bwabwe naye si lwa buzaale bwabwe. Kino kirambikibwa bulungi mu Kulaane Katonda w'ayogerera ku Bulayimu bwati:

"(Era mujjukire) Katonda lwe yagezesa Bulayimu n'Ebiragiro, byonna n'abituukiriza. (Katonda) n'amugamba nti: "ŋŋenda kukufuula omukulembeze eri abantu. (Bulayimu) yagamba nti: "Ne mu bazzukulu bange (teekamu abakulembeze mu ddiini)." (Katonda) n'amugamba nti, "Endagaano yange si yaakuzingiramu bakyamu." (2:124)

Ensonga endala eva ku ndagaano Katonda gye yawa Bulayimu mu ngeri gy'eyogerwa mu Bayibuli "Era ndikuwa ggwe, n'ezzadde lyo eririddawo, ensi gye watambulirangamu, ensi yonna eya Kanaani, okugirya emirembe gyonna." (Olubereberye 17:8) Ekizibu kya Bufilisuuti (Palestine) kisibuka ku ntaputa y'Abayawudi nti akanyiriri "ezzadde lya Bulayimu " kategeeza Bayawudi bokka; ekyo ne kitegeeza nti Abayawudi bonna abakkiriza Yesu ne bafuuka abenzikiriza Eyeekikristo tebayingira mu Ndagaano eno. Ekintu ky'ekimu kikwata ne ku abo (Abayawudi n'Abenzikiriza Eyeekikristo) abaayingira Obusiraamu oluvannyuma, ne bwe baba bazzukulu ba Yisirayiri, oba bazzukulu b'abaana ba mutabani wa Bulayimu omulala (eyasooka), Ismaila. Ekivaamu kwe kuba nga Abafilisuuti Abasiraamu n'Abenzikiriza Eyeekikristo tebeeraba nga abagwira abalina okuva mu nsi oba okuwangaaliramu nga abatuuze abagwa mu ddaala eryokubiri mu nsi yaabwe, era ensi ya bajjaabwe okuva edda n'edda. Tebayinza kugumira bigambo nga ebya Golda Meir nti "Teri kintu kiyitibwa Bafilisuuti, abo tebaliiyo " (Sunday Times, mu Gwomukaaga nga 15, 1969) oba nga ebya Joseph Weitz, eyakuliranga Ensawo y'Abayawudi Eyeggwanga (Jewish National Fund) bwe yagamba nti "Wakati waffe kiteekwa kitegeerekeke bulungi nti abantu abenjuyi zombi tebayinza kuwangaalira wamu mu nsi eno." (Davar, mu gwomwenda nga 29, 1967)

Ekizibu ky'Abafilisuuti Abasitaamu tebakiraba nga okulwanagana wakati w'eddiini ezenjawulo. Ekituufu kiri nti kyandibadde na kya mu ddiini (okusnziira ku ddiini zonna) ekizibu ekyo okugonjoolwa mu ngeri ey'emirembe. Okugonjoola ekizibu mu kkubo eryemirembe kwekwo okuba kwesigamiziddwa ku bwenkanya n'obutanyigiriza ludda lwonna nga ebyo bye byokka ebisobola okukakasa nga emirembe gibukaala. Okukozesa amakubo ag'emirembe mu kugonjoola obutakkaanya kuli wala nnyo n'ebiva mu kutegeeragana okukolebwa wakati w'owaamaanyi

n'omunafu. Endowooza nga eya Versaille[1] terina kwefuga kuteesa, naye kyetaagisa bukulembeze obulengera ewala kino okukitegeera. We mpandiikidde nga waliwo enteesaganya ezigenda mu maaso wakati wa Abafilisuuti n'Abayisirayiri, era tusaba Katonda aluŋŋamye enjuyi zombi zituuke ku nzirikanya ey'emirembe. Tukkiriza nti ekitundu ky'ensi kino Katonda yakiteekateekera kukuŋŋaaniramu enzikiriza essatu ezigendera ku nnono ya Bulayimu, okulaga omutima gw'okuwangaalira awamu n'okutya Katonda n'okusanyuka olw'obumu obuli mu bantu abenjawulo. Amagezi amazaale n'eddiini biraza ku ludda olwo singa enjuyi zonna zisobola okuggula amatu n'emitima okuwuliriza eddoboozi eriva eri Katonda. Tumanyi nti waliyo abantu ku buli ludda abasaba essaala ze ezimu.

Enjawulo enkulu wakati w'Abayawudi n'Abasiraamu eri ku Yesu Abasiraamu gwe bakkiriza nti yali mubaka wa Katonda omutuufu era owaddala gwe yatuma eri banne Abayawudi. Kulane egamba nti "Abange mmwe Abakkiriza! Mubeere abalwanirizi b'eddiini ya Katonda nga Yisa mutabani wa Mariyamu bwe yagamba *Bahawariyyuuna* (Abayigirizwa) nti: 'Baani abanannwanirira mu Kkubo lya Katonda?' Abayigirizwa baagamba nti: 'Ffe tujja okulwanirira (eddiini ya) Katonda.' Ekibiina mu Bazzukulu ba Yisirayiri ne kikkiriza ekirala ne kigaana okukkiriza (ne balwanagana)." (61:14)

Abo abaagaana okukkiriza ebya Yesu ne balumiriza nnyina obwenzi Kulaane ebagugumbula mu bifo ebyenjawulo, "N'obutakkiriza bwabwe, n'eggambo lye baamokkola ku Mariyamu. Ne bye baagamba nti, 'Twatta Yisa Masiya, omwana wa Mariyamu, Omubaka wa Katonda,' sso nga tebaamutta era tebaamubambako ku muti, wabula baafaanaanyirizibwa bufaanaanyirizibwa, era abo abaawukana mu nsonga eyo bali mu kubuusabuusa ku bimukwatako bye batalinaako kumanya okuggyako okugoberera bye bafumiitiriza. Era mu butuufu tebaamutta. Wabula Katonda yamusitula gy'ali. Era Katonda bulijjo Waamaanyi atalemwa, alina ensonga mu buli ky'aba akoze. Teri n'omu mu Bannannyini Byawandiikibwa (Abayawudi n'Abanaswara) okuggyako nga agenda kumukkiriza nga tannafa, ate ku Lunaku lw'okuzuukira abaweeko obujulizi." (4:156-158). N'olw'ekyo, Obusiraamu bwejjeerereza ddala Abayawudi eky'omusaayi gwa Kristo. Endaba egamba nti oyo eyakwatibwa n'attirwa ku musaalaba teyali Yesu (Judas Escariot?) ndowooza y'ekimu ku bibinja bya Abenzikiriza Eyeekikristo.

Mu byafaayo, enkolagana wakati w'Abasiraamu n'Abayawudi yalina amayengo gaayo naye Obusiraamu tebwatereka kakuku konna ku

---

[1] Endowooza muli nti Washington y'erina okukulemberamu mu nteeseganya – Muvvuunuzi.

Buyawudi nga enzikiriza. Obutakkaanya bwabalukangawo biseera bwe waazuukangawo ensonga entuufu ezaabuleetanga. Wabula, tuteekeddwa okwewala okugamba nti ebyafaayo by'Obusiraamu bulijjo bye byakiikiriranga enjigiriza entuufu ey'Obusiraamu. Abayawudi n'Abagoberezi b'enzikiriza Eyeekikristo baafuna omugabo gwabwe mu kuyisibwa obubi, naddala mu bufuzi bwa bannaakyemalira, naye kino tekyakolebwa ku bo bokka. Abasiraamu nabo baatulugunyizibwa era nga be baasinga n'okubonaabona. Mu nsi z'Abasiraamu Abayawudi tebaabonaabonako kwenkana bikolobero ebyabatuusibwako Bulaaya ey'Abagoberezi b'enzikiriza Eyeekikristo okumala ebyasa ebiwera, nga mwe muli n'okugezaako okubatirimbula mu kirindi mu kyasa kyaffe kino. Mwali mu bitundu bya Bagoberezi b'Enzikiriza Eyeekikristo Abayawudi mwe baabatizibwa erinnya erya Abassi ba Katonda era ne bakisasulira nga bayita mu kutirimbulwa mu kirindi mu biseera ebyanjawulo. Omulabe ne bwe yabeeranga Abasiraamu, Bulaaya bulijjo yateekangamu Abayawudi nga "abantu abagendera mu lutalo". Olutalo lw'Omusaalaba olwasooka lwatongozebwa na kutirimbula enkumi n'enkumi z'Abayawudi mu Bulaaya, nga ebivve bino babiwolereza bwebati: "Tutandise okusenvula mu lugendo oluwanvu okulwanyisa abalabe ba Katonda mu Buvanjuba, naye laba ku balabe be abasinga obubi, Abayawudi, kwe tukuba amaaso. Abo be balina okusooka okusalirwa amagezi" (Kohn N: "The Pursuit of the Millennium", 1957, olup.70 – mu kitabo kya Bamper Gascoigne: The Christians, ekyafulumizibwa Jonathan Cape, 2nd ed., 1977, olup.113)

Mu 1492, Abayawudi baagobwa mu Spain oluvannyuma lwa Ferdinand ne Isabella okuwangula Abasiraamu. Kyafuulibwa kumenya mateeka Omusiraamu oba Omuyawudi yenna okusinza mu ddiini ye, nga kino kikontanira ddala n'ekisuubizo abafuzi abapya kye baasooka okukola. Nga ekyo kiwedde, Omusiraamu oba Omuyawudi yenna eyagaana okukyuka okudda mu Bukatoliki yattibwa oba okugobwa mu Spain. Abayawudi bangi baasalawo okuddukira e Turkey, ebiseera ebyo ekyali ekitebe ky'obwa Kaliifa Obwekisiraamu (eggwanga ly'Obusiraamu) era baayanirizibwa bulungi, Sultan (Kabaka) eyajerega Ferdinand ne Isabella okugoba Abayawudi nga bw'agamba nti, "Baavuwazza obwakabaka bwabwe ne bagaggawaza obwange." Nga Abasiraamu be bafuga Spain, okwetaba kw'Abayawudi mu bugunjufu kweyongera ennyo. Mu kitabo kye, ekiyitibwa My People (Abantu Bange) - era nga kyafulumizibwa ku TV mu bitundutundu - Omwami Aba Eban, kakensa Omuyisirayiri, munnabyafaayo era nga yaliko Omuwandiisi Ow'ensonga Ez'ebweru, yagamba nti Abayawudi mu biseera byamirundi ebiri mu byafaayo byabwe baayisibwa bulungi n'obwenkanya, olumu mu Spain ey'Abasiraamu ate omulundi omulala, ye kati, mu America. Maimonides omwatiikirivu ye yali omuyizi owa filosofe w'Obusiraamu owa Ibn Rushd

(Averros) ow'e Cordova, ate oluvannyuma bwe yasenguka okugenda e Misiri n'abeera omusawo wa Salahuddin (Saladin, eyayatiikirira ennyo mu ntalo z'Omusaalaba). Okumala ebyasa bingi, abatuuze Abayawudi mu nsi z'Abawalabu bazze bawangaalira mu mirembe n'obugagga. N'okutuusa olwaleero ensi nnyingi ez'Abasiraamu zirimu omuwendo munene ogwa Abayawudi abayisibwa nga bannaabwe Abasiraamu n'Abagoberezi b'enzikiriza Eyeekikristo, wadde nga waliwo ebizibu ebireeta ennaku n'obulumi ebituuka ku Bafilisuuti.

**Abenzikiriza** Eyeekikristo

"Era yogera ku bya Mariyamu mu Kitabo (Kulaane), awo we yeesambira abantu be n'agenda mu kifo ekiri ku ludda enjuba gye yaviiranga. N'ateekawo ekimusiikiriza ku bantu be. Ne tumutumira mwoyo okuva gyetuli (Jibuliiru), n'amulabikira nga muntu atuukiridde. Yagamba nti: 'Nsaba (Rahmaani) Omusaasizi ennyo akumponye, bw'obeera otya Katonda.' (Malayika) yamuddamu nti: Nze ndi mubaka bubaka okuva eri Katonda wo okukuwa ekirabo ky'omwana omulongoofu. (Mariyamu) kwe kumugamba nti: 'Nzigya wa omwana nga tewali muntu yali yeegasse nange ate nga sibeerangako mwenzi?' Yamugamba nti: 'Bwe kityo (bwe kigenda okubeera), Katonda wo agambye bwati: 'Ekyo ku Nze kyangu: Era tulyoke tumufuule akabonero (akalaga obusobozi bwaffe) eri abantu n'okusaasira okuva gyetuli.' Era nga ekyo kintu ekyali kimaze okusalibwawo. Yafuna olubuto, n'agenda nalwo mu kifo ekyesambye abantu. Ebisa ne bimutwala ku nduli y'omutende. Yagamba nti: 'Zinsanze nze! Singa nnafa nga olunaku luno terunnatuuka ne mbeera ekintu ekitalina mugaso ekitoogerwako!' Olwo (Jibuliiru) n'amukoowoola okuva wansi w'omutende nti: 'Tonakuwala! Mazima Katonda wo akuteeredde wansi wo akagga. Nyeenya enduli y'omutende, gujja kukusuulira entende ezituuse okulya (ezikuli okumpi w'otuuka). Lya onywe era owummuze amaaso otebenkere. Bw'oba olabye omuntu yenna, gamba kimu nti:

'Nze nneeyamye okusirika ku lwa (Rahmaani) Omusaasizi ennyo; sigenda kubaako na muntu yenna gwe njogera naye.' (Mariyamu) n'aleeta omwana eri abantu nga amusitudde. Baamugamba nti: 'Mariyamu! Mazima okoze ekintu ekitakoleka. Mwannyina Haaruuna! Kitaawo teyali muntu mwonoonyi ne nnyoko teyali malaaya. Mariyamu kwe kusonga ku mwana. Baamubuuza nti: 'Twogera tutya n'omwana omuto ali mu kibaya?' (Yisa) kwe kugamba nti: 'Nze ndi muddu wa Katonda. Yagera nti ajja kumpa Ekitabo (Enjiri) era anfuule Nnabbi; Era anfuule owoomukisa awo wonna we mba ndi, era n'ankuutira okusaala n'okutoola Zaka ebbanga lye ndimala nga ndi mulamu. N'okuyisa obulungi mmange era n'obutanfuula eyeekuza (anyigiriza abalala, omujeemu) atalina kalungi. Era emirembe gibeere ku nze olunaku lwe nnazaalibwa,

n'olunaku lwe ndifa n'olunaku lwe ndizuukizibwa nga ndi mulamu!" (19:16-33)

Eyo ye emboozi ekwata ku Yesu mu Kulaane. Kulaane emwogerako nga "Yesu" emirundi abirimuetaano, nga "Masiya" emirundi kkuminagumu ne nga "Omwana wa Mariyamu" kyokka emirundi ebiri. Mariyamu yayogerwako n'erinnya lye emirundi asatumuena ate "Oyo eyakuuma ensa ze " emirundi ebiri. Tetugenda kuwa lukalala olumalayo kalonda okuva okumenyako ebitono bwe kimala okulaga ekitiibwa ekyawaggulu Obusiraamu kye buwa Yesu ne Mariamu. Kituyitirirako ne kitukuba enkyukwe bwe tusoma ku bakakensa abaamannya era nga ekisinga okuluma be bannaddiini nga bawa ekifaananyi nga Obusiraamu n'Abasiraamu bwe bali abalabe ba Kristo. Ekyennyume kyekyo, be benzikiriza Eyeekikristo abangi abatalina kye bamanyi era ababuuzabuzibwa bwe beewuunya ennyo bwe tubabuulira ekitiibwa n'omukwano bye tulina eri Yesu ne Mariyamu wadde nga tulina bye tutakkiriziganya n'abenzikiriza Eyeekikristo abo.

"Awo Malayika we yagambira Mariyamu nti: "Owange Mariyamu! Ddala Katonda akuwa amawulire ag'essanyu ag'ekigambo ("Beera") okuva gy'ali. Erinnya ly'omwana ye Yisa Masiya mutabani wa Mariyamu, nga waakitiibwa ku nsi kuno ne ku Lunaku lw'enkomerero era nga omu ku abo abalisembezebwa eri Katonda." (3:45)

"Yisa mutabani wa Mariyamu si kirala wabula Mubaka wa Katonda era ekigambo kye obugambo ("Ba") kye yawa Mariyamu era omwoyo okuva gy'ali." (4:171)

"Era (jjukira Mariyamu) oyo eyessaamu ensa n'akuuma obwereere ne tumufuuwamu omwoyo okuva gyetuli, ekyagwawo ku ye ne mutabani we ne tukifuula akabonero eri ebitonde (akalaga obuyinza bwaffe)." (21:91)

Kulaane egamba nga egugumbula Abayawudi okugaana okukkiriza Yesu bye yabagambanga:

"Mazima twawa Musa Ebyawandiikibwa (Tawuraati) ne tugoberezaako Aba-baka abalala oluvannyuma lwe. Era ne tuwa Yisa, mutabani wa Mariyamu, obubonero obwenkukunala (obumulaga nti Nnabbi) ne tumuwagira ne *Ruuhul Qudus* (Omwoyo Omutukuvu, Malayika Jibuliiru). Abaffe buli Mubaka lw'alibajjira nga azze n'ekyo emyoyo gyammwe kye gitaagala, muneekuzanga bwekuza? Ekitundu (ku Babaka abo) mwabalimbisa ate ekitundu ne mubatta." (2:87)

Era Abasiraamu bakkiriza ebyamagero Yesu bye yakola oluvannyuma lwa Katonda okumuwa olukusa era Kulaane by'eyogera:

"Awo Katonda waaligambira (Yisa) nti: "Owange Yisa mutabani wa Mariyamu! Jjukira ebyengera byange bye nnakuwa ne bye nnawa

nnyoko: bwe nnakuwagira ne Ruuhul Qudusi (Jibuliiru), nga oyogera eri abantu mu kibaya ne mu bukulu; ne bwe nnakuyigiriza okuwandiika n'okumanya ensonga ne Tawuraati n'Enjiri; ne bwe wabumba mu ttaka ekifaananyi nga eky'ekinyonyi n'okifuuwamu omukka ne kifuuka ekinyonyi (kyennyini) nga nkikkirizza (ne nkikusobozesa), n'ovumula abaazaalibwa nga ba muzibe n'ow'olukuku, nga nkikukkirizza, ne bwe wazuukiza omufu nga nkikukkirizza; era (jjukira) bwe nnalemesa Bazzukulu ba Yisirayiri (okukutta), nga omaze okubaleetera obujulizi obwenkukunala (ebyamagero), Abatakkiriza mu bo ne bagamba nti: 'Buno bufuusa bufuusa obwenkukunala.' " (5:110)

Okutendereza kugaziwa ne kuzingiramu n'Abenzikiriza Eyeekikristo, abedda n'abo abaaliwo ku mulembe gwa nnabbi Muhammadi abaagaana okukkiriza Obusiraamu, awamu n'enjawukana eziri mu nzikiriza ze tujja okunnyonnyola gye buggyako katono.

"Bwe twamala ne tugobereganya okutuma Ababaka nga bano bavuddewo, (Ababaka) ne tubagoberezaako Yisa mutabani wa Mariyamu ne tumuwa Enjiri. Era mu mitima gy'abo abaamugoberera (Abayigirizwa n'abagoberezi baabwe) ne tussaamu ekisa n'okusaasiragana. " (57:27)

"Ate ojja kusanga nga abasinga abantu okubeera aboomukwano eri Abakkiriza (Abasiraamu) nga beebo abaagamba nti: 'Ffe tuli Banaswara (bagoberezi b'enzikiriza Eyeekikristo).' Ensonga eri nti mu bo mulimu abamanyi n'abemalira ku kusinza era nga bo (bantu) abeetowaze." (5:82)

Kati ka tulabe ku bintu Abasiraamu n'Abenzikiriza Eyeekikristo bye baawukanamu mu nzikiriza.

Ekikulembera mu byonna kye eky'okuba nga Abasiraamu, awamu n'okuba nga bakkiriza okwekuuma kwa Mariyamu, bagamba nti Yesu "yatondebwa" butondebwa Katonda awatali kitaawe naye tebagamba nti yazaalibwa Katonda. Ku bo Katonda ali wala nnyo n'okutendebwa n'ebikwatagana n'ebyomubiri, kubanga ye waalubeerera atendebwa n'ebitendo by'obujjuvu. Kino kyogerwa mu Kulaane bwe kiti: "Gamba nti: "Katonda Omu. Katonda eyeeyunirwa (okumala ebizibu). Teyazaala era teyazaalibwa. Era tewali na kimu kimufaanana wadde okumwenkana." (112:1-4) Eky'okugamba nti Yesu mwana wa Katonda kikontanira ddala n'enzikiriza y'Obusiraamu (wadde nga kikkirizibwa mu nkozesa y'olulimi mu ngeri ey'okubalaata okugamba nti ffenna tuli baana ba Katonda), era n'enzikiriza egamba nti Mariyamu ye nnyina Katonda tekkirizibwa. Bombi Mariyamu ne Yesu "bantu" abassibwamu ennyo ekitiibwa, era eky'okuba nga Yesu yazaalibwa talina kitaawe tekimufuula, okusinziira ku nzikiriza y'Obusiraamu, "omwana wa Katonda yekka." Kulaane eyogera bweti: "Entonda ya Yisa eri Katonda efaanana n'entonda ya Adamu. (Katonda)

yamutonda mu ttaka, oluvannyuma n'agamba nti: 'Beera!' – n'abeera." (3:59) Okusinziira ku Kulaane, Yesu teyeeyitangako Katonda wadde okugamba nti nnyina yali Katonda "Awo Katonda waaligambira (Yisa) nti: 'Owange Yisa, mutabani wa Mariyamu! Ggwe wagamba abantu nti: 'Munfuule nze ne mmange *bakatonda* ababiri (be musinza), muleke (kusinza) Katonda Omu?' Ajja kugamba nti: 'Okwawulwa kukwo! Nnali sisobola kwogera kye sisaanira kwogera! Bwe mba nnakyogera wakimanya. Omanyi ebyo ebiri mu mwoyo gwange, sso nga nze simanyi bikuliko. Ddala Ggwe amanyidde ddala ebyo ebikusike. Nnabagamba ekyo kyokka kye wandagira nti: 'Musinze Allah, Katonda wange (andabirira) era Katonda wammwe.' Era nnali mujulizi ku bo ebbanga lye nnabamalamu. Naye bwe wantwala Ggwe wasigala nga oli Mulondoozi ku bo. Ate nga Ggwe ku buli kintu ojulira (kuba okiraba). Bw'oba obabonerezza, ddala bo baddu Bo, naye bw'oba obasonyiye, ddala Ggwe Waamaanyi atalemwa, alina ensonga mu buli ky'oba okoze." (5:116-118)

N'olw'ekyo, Abasiraamu batambulira wamu n'ennyiriri eziri mu Ndagaano Empya Yesu w'agambira nti "Ompitira ki omulungi? Tewali mulungi wabula Omu, ye Katonda " (Makko 10:18)

Okusinziira ku Ndagaano Empya, Yesu bwe yateekebwa ku musaalaba yakaaba n'eddoboozi eddene nti "Eloi Eloi, lama sabachtani?", ekivvuunulwa nti "Katonda wange, Katonda wange, lwaki onjabulidde?" (Makko 15:34)

Kyeraga bwerazi nti (Yesu) ateekwa okuba nga yali ayogera ku mulala atali ye kennyini. Enzikiriza yonna ekkiririza mu Busatu ne Katonda Omu mu Basatu terina kifo kyonna mu Busiraamu: "Temugambanga nti: '(Bakatonda baffe bali) basatu'. (Ekyo) mukikomye, kye ekibasingira obulungi. Ddala Katonda Omu (teri mulala) okwawulwa kukwe ku bye bamuteekako. Butya bw'abeera n'omwana! Byonna ebiri mu ggulu zonna n'ensi bibye." (4:171) Abasiraamu tebayinza na kukifumiitiriza nti obutabaako kkomo buyinza okwawulwayawulwamu oba okuteekebwa mu bitongole ebisatu oba okukkiriza Yesu oba Mwoyo Mutukuvu okubeera Katonda.

Balaba nti Yesu tayogerangako ku bantu abasatu abatukuvu mu Bwakatonda obumu era nti entegeera ye ku Katonda teyawukanangako n'eyabannabbi abaasooka abaasomesa Obumu bwa Katonda (nga tebasomesangako Busatu). Okwo oyongerako nti eky'Obusatu tekyamanyikako mu benzikiriza Eyeekikristo abaasooka. Mu byafaayo, ekyo kyalagirwa okubeera enzikiriza y'Obwakabaka Bw'abalooma mu mu Lukiiko olwatuula e Nicaea mu mwaka 325 CE era ne kissibwa mu nkola n'amaanyi gonna ag'obwakabaka wansi wa Kabaka Constantine. Ekuŋŋaanyizo eriyitibwa The New Catholic Encyclopedia (1967, ku "The

Holy Trinity", ekitabo 14, olup 299) ligamba nti: "Ebigamba nti 'Katonda omu mu baperesoona abasatu' tekyabeera mu bulamu bw'abenzikiriza Eyeekikristo wadde mu nsinza y'enzikiriza yaabwe, nga ekyasa ekyokuna tekinnaba."

Awalala awali okwawukana we wakwata ku nsobi eyasooka. Okusinziira ku Bayibuli sitaane yakema Eva okulya ekibala okuva ku muti ogwagaanibwa, oluvannyuma (Eva) n'asendasenda Adamu okukola ekintu ky'ekimu: bwe batyo ne bagwa mu nsobi. Oluvannyuma baabonerezebwa n'okuwaŋŋangusibwa mu buswavu ku lukalu lw'ensi era okunenyezebwa okusinga kwateekebwa ku Eva atwalibwa nga eyali omusaale mu kugwa mu nsobi eno, "N'agamba omukazi nti: Okwongera naakwongerangako obulumi bwo n'okubeeranga kwo olubuto; mu bulumi mw'onoozaaliranga abaana; n'okwegomba kwo kunaabanga eri musajja wo, naye anaakufuganga " (Olubereberye 3:16) Ensomesa y'Enzikiriza Eyeekikristo egamba nti abantu bonna basikira ensobi eno, era nti buli mwana azaalibwa azaalibwa mu kyonoono.

Mu Kulaane sitaane yasendasenda Adamu ne Eva bombi. Bombi baasobya, bombi beenenya, bombi baasonyiyibwa, era eyo y'eyali enkomerero y'ensobi eyasooka. "Sitaane n'ebasendasenda ebalage obwereere bwabwe obwali bubakwekeddwa. Yabagamba nti: 'Katonḍa wammwe ekibamugaanyisizza (okulya ku bibala bya) omuti ogwo butayagala mubeere bamalayika oba mubeere mu abo ab'okuwangaala olubeerera (abatafa).' Yabalayirira Katonda nti: 'Nze ndi (abalumirwa) abawa amagezi'." (7:20-21) Oluvannyuma lwa bombi okwenenya "Adamu yafuna ebigambo okuva eri Katonda we era Katonda n'akkiriza okwenenya kwe (n'amusonyiwa), kubanga Ye y'akkiriza okwenenya, Omusaasizi olubeerera." (2:37) Adamu oluvannyuma yasitulwa eddaala n'afuuka nnabbi era omuntu n'assibwa ku nsi nga omusigire wa Katonda.

Sitaane yalayira okubalondoola n'okubabuza, naye Katonda n'amusuubiza okubawa obuluŋŋamu okubagema enkwe za Sitaane, okuggyako abo abaagala okukuba amabega obuluŋŋamu bwa Katonda. Bwatyo buli muntu azaalibwa nga mutukuvu, era luba luvannyuma okusalawo kwaffe ne kutwonoona ne kutufuula aboonoonyi. Okwonoona si kintu abaana abato kye basikira okuva ku bazadde baabwe.

Mu kino, Obusiraamu bukkaatiriza nti okubalibwa kuli ku muntu sekinnoomu. "Oyo aluŋŋama aba yeeruŋŋamidde (kuba y'afuna empeera). Ate oyo abula ddala okubula kwe kuba kuddira ye. Era omwoyo omwonoonyi tegwetikka kibi kya mwoyo mulala." (17:15) Eky'okwewaayo nga saddaaka ku lw'abalala tekiriimu mu Busiraamu, n'okugamba nti Yesu, oba omuntu omulala yenna, yalina okuttibwa nga omutango ogw'ebyonoono by'abantu tekikkirizibwa. Mu Busiraamu, okusonyiwa okuva eri Katonda kulina kunoonyezebwa na kwenenya

okwannamaddala n'okukola emirimu emituufu, awatali kwetaaga kuyiwa musaayi. Okusonyiyibwa ebyonoono kufunibwa na kusaasira kwa Katonda, "Era abo bwe baba bakoze ebivve oba nga balyazaamaanyizza emyoyo gyabwe (ne bakola amazambi agatali manene) bajjukira Katonda ne basaba okusonyiyibwa ebyonoono byabwe – ani oyo asonyiwa ebyonoono atali Ye – era ne batalemera ku bye baba bakoze, nga bamanyi (nti kye bakola kyonoono). Abo empeera ze balifuna kuliba kusonyiyibwa okuva eri Katonda waabwe..." (3:135-136) Teri kyonoono kinene bw'okigeraageranya n'okusonyiwa okuva eri Katonda. "Gamba nti: 'Abange abaddu bange abaabuuka ensalo! Temuggwaamu ssuubi lya kusaasira kwa Katonda: ddala Katonda asonyiwa ebyonoono byonna. Ddala Ye ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi olubeerera.' " (39:53) Okusinziira ku nnabbi Muhammadi, Katonda agamba nti: "Mutabani wa Adamu, onzijira n'ebyonoono ebijjuza ensi ne weenenya n'onsinza n'otangattako kirala kyonna, nange nkujjira n'okusonyiwa okujjuza ensi."

Nga Abasiraamu bwe batakkiririza mu kuvaawo kwa byonoono n'omusaayi gwa Yesu oba abantu abalondemu (abalina ekifo ekyenjawulo eri Katonda), essuubi lyabwe eryamaanyi okufuna okusonyiyibwa Katonda libali mu bo bennyini okubeera abasonyiyi. Omulimu gw'okusonyiwa, ky'ekimu mu bantu, ebika oba amawanga gwe mutima gw'Obusiraamu. Amateeka ne bwe gayingira mu nsonga nga gayita mu kuwa ekibonerezo ekituukira ku bulumbaganyi, ab'oludda oluvunaana bakubirizibwa okubuuka obwenkanya badde ku kusonyiwa, "Ekisasula ekibi, kibi ekikyenkana (awatali kusussa). Naye oyo asonyiwa, n'atereeza (enkolagana ye n'oyo amulumbaganye), empeera ze ziri eri Katonda. " (42:40) "era tebanonooza nsobi era basonyiwe. Abaffe temwagala Katonda abasonyiwe?" (24:22) Okunoonya okusonyiyibwa Katonda nkolagana eriwo obutereevu wakati w'omuntu ne Omutonzi we, awatali kayungirizi. Omuntu okugenda okwejjusa eri muntu munne nga naye ajja kufa eyo gy'agambira ebigambo ebyagala okwefaanaanyirizaako "Genda mwana wange, osonyiyiddwa ", tekirina kifo mu Busiraamu. Okusonyiwa kweyawulidde Katonda Yekka, era teri mulala yenna ayinza kudda mu kifo mw'ayinza okukolera ekintu ekyeyawulidde Katonda. Ekituufu kiri nti mu Busiraamu temuli buweereza bwa ddiini. Wadde nga bukkiriza abantu okukenkuka mu ddiini, temuli kwemalira ku buweereza. Mu kusuubira nti okusaasira kwa Katonda tekuliiko kkomo, kiri ku Ye Yekka okutukwata n'obwenkanya (ate nga Obwenkanya Bwe tebuliiko kkomo) oba n'okusaasira (ate nga Musaasizi atalina kkomo), era obulamu bwaffe bwonna tusaba nti ajja kutubunduggulako okusaasira Kwe okusinga ku bwenkanya Bwe. Okwenenya kulina kukolebwa mu bwesimbu era nga eyeenenya ky'aliko akitegeeza, era bwe kubeera mu mutima kulina okweragira ne mu bikolwa. Kuba kukubagana mpawa omuntu abbye ensawo yange etereka

ssente n'addiŋŋana nti "Nsonyiwa Katonda wange" ne bwe giba emirundi kakadde. Bwe wabaawo oludda olwokusatu olukoseddwa obwenkanya bwe bulina okusooka okukolebwa.

Enjawulo zino mu byenzikiriza si zaakuzannyisa wadde ezeetaga obutafiibwako, naye kiba kyabusiru era ekitayinza kuvaamu bibala okuviirako abantu buli omu okulwanyisa munne oba buli omu okukyawa munne. Okuzikubaganyaako ebirowoozo kulina kugoberera mpisa ezisembayo waggulu mu kukubaganya ebirowoozo okwekigunjufu, "Era temuwakananga ne Bannannyini Kitabo okuggyako mu ngeri esinga obulungi, okuggyako abo abaalyazaamaanya (ababalwanyisa) mu bo. Era mugambe nti: 'Tukkiriza ebyo ebyassibwa gye tuli n'ebyo ebyassibwa gye muli, era Katonda waffe ne Katonda wammwe ali Omu era ffe ffenna gwe twewaayo bulambirira gy'ali (mu Busiraamu)" (29:46) Wadde nga ebirowoozo by'Abenzikiriza Eyeekikristo mu ndaba yaffe si bitono okusinga ebirowoozo by'Obusiraamu mu ndaba yaabwe, Obusiraamu bussa nnyo essira ku kunnyonnyola ebitugatta n'okweyagalira mu bugazi bwabyo, "Gamba nti: 'Abange mmwe abaaweebwa Ebyawandiikibwa! Mujje eri ekigambo ekitereevu ekitugatta ffenna (omutali kuwuguka ku mazima), nga nakyo kwe kusinza Katonda Yekka tuleme kumugattako kirala kyonna, era abamu mu ffe baleme kufuula balala be basinza ne balekawo Katonda Omu.' Bwe baba bagaanye mubagambe nti: 'Mujulire nti ffe tuli Basiraamu.' " (3:64) Ekitali ekyo, enkolagana erina okusigala nga ya mirembe era erimu omukwano.

Nga tumaze okwogera ku njawulo mu byenzikiriza, tekiba kibi okwogera mu bufunze ku byafaayo by'ebyobufuzi eby'omukitundu wakati w'Abasiraamu n'ebitundu eby'abenzikiriza Eyeekikristo. Nga Obusiraamu butandika ensi yali emaamiddwa bakirimaanyi babiri, Obwakabaka bw'Abaperusi mu Buvanjuba n'obwakabaka bw'Abalooma mu Bugwanjuba. Okuva Abaperusi bwe baali abasinza b'omuliro ate nga Abalooma benzikiriza Eyeekikristo, kyali kyeraga bwerazi nti Abasiraamu beekubiiranga ku Benzikiriza Eyeekikristo. Obwakabaka buno bwombi bwawangaaliranga ku mbiranye n'obutakkaanya obwava ewala, era Obusiraamu nga butandika bwatuukira mu kiseera Abenzikiriza Eyeekikristo kye baawangulirwamu obubi ennyo, naye Kulaane n'eragula (ekyatuukirira) nga ebintu bwe byali ebyokukyuka: "Abalooma bawanguddwa. Mu bitundu byabwe ebisinga okubeera okumpi (ne Buperusi). Naye nabo, nga bamaze okuwangulwa (*Abaperusi*), ate bajja kuwangula. Mu myaka egitatuuka kkumi. Okusalawo kwa Katonda okwasooka (Abaperusi ne bawangula) n'oluvannyuma (Abalooma nga bawangula). Era ku lunaku olwo Abakkiriza bajja kusanyuka, olw'obuyambi okuva eri Katonda. Katonda ayamba oyo gw'aba ayagadde, era Ye ye Waamaanyi atalemwa, Omusaasizi olubeerera." (30:2-5).

Wabula nga emyaka giyiseewo, Obusiraamu bwasimba amakanda mu Kyondo kya Buwalabu ne bukigatta ne bukifuula eggwanga eryamaanyi ku nkinzi z'obwakabaka obwamaanyi. Obwakabaka buno bwombi bwalaba ekizibu ekyali kiboolekedde era zitandikirawo okulaga obulabe nga gayita mu kukuma omuliro mu bika by'Abawalabu bye gaakolagananga nabyo n'oluvannyuma ne bakozesa butereevu eggye lyabwe eddene ennyo. Ebyava mu kwolekaganya obwanga okwali kutayinza kwewalika kumpi byali kyamagero, bw'ogeraageranya obunafu bw'eggye ly'Obusiraamu mu muwendo n'ebyokulwanyisa ne balabe baabwe.

Mu Buvanjuba, obwakabaka bw'Abaperusi bwakoma era abantu kumpi bonna ne basalawo okuyingira Obusiraamu. Mu Bugwanjuba obuyinza bw'Obwakabaka bw'Abalooma bwazzibwa emabega, era mu kiseera ekitaweza kyasa kiramba obwakabaka bw'Obusiraamu obwalimu abantu abenjawulo bwazingiramu ekitundu ekisukka ku kitundu ekyensi yonna eyali emanyiddwa ekiseera ekyo.

Kino ky'ekyali ekitebe ky'obugunjufu obw'Obusiraamu obwakuuma ebyalekebwa Abayonaani ebyawona okusaanyizibwawo Kkanisa era ne buggyayo okugenda mu maaso okwamaanyi mu bintu nga eby'eddagala (ebyobulamu), kiimiya, fiiziya, ebyobwengula, okubala (algebra kigambo kya Luwalabu era sayansi oyo yavumbulwa Basiraamu), ebivuga, filosofe, n'ebirala nga oggyeeko sayansi w'eddiini n'Oluwalabu n'ebyennimi. Abantu ab'amawanga n'eddiini ezenjawulo balina kinene kye baakola. Bulaaya yafuna ekyekango kyayo ekyasooka okuva mu myaka egy'ekizikiza nga erabye obugunjufu obutaliiko kusunsulwa (okw'eddiini oba okulala) mu magezi g'omuntu. Oluwalabu lwe lwali olulimi lwa sayansi, era amatendekero amakulu agaasooka mu Bulaaya gaakozesanga bakakensa Abasiraamu n'ebitabo ebyawandiikibwa Abasiraamu okumala ebyasa ebingi ennyo. Okumanya ebikwata ku filosofe w'Abayonaani, Bulaaya yayita mu kuvvuunula bitabo kubiggya mu Luwalabu, era okukuba mu kyapa bwe kwatandika ebyasinga okufulumizibwa byali bitabo ebyali bivvuunuddwa okuva mu Luwalabu.

Obwakabaka bw'Abasiraamu bwe bwatandika okunafuwa Bulaaya nayo yatandika okubulumba. Mu byafaayo, obumu ku bulumbaganyi obwasinga okukosa z'entalo z'Omusaalaba mu Buvanjuba n'obuwanguzi obwatuukibwako Ferdinand ne Isabella mu Spain ey'Abasiraamu mu Bugwanjuba. Obuwanguzi e Bugwanjuba bwasibukako okutulugunya n'okunaaliza ddala Spain okugimalamu Abasiraamu n'Abayawudi era ne buggula ekkubo ery'okuvumbula Ensi Empya, obufuzi bw'abawanguzi[1]

[1] Abawanguzi Abaspain naddala abawangula Mexico oba Peru mu kyasa ekye 16 – Bya Muvvuunuzi,

n'okutandikawo obusuubuzi bw'abaddu obuddukanyizibwa ku musingi gw'eggwanga.

Entalo z'Omusaalaba kwali kugezaako kulumba Basiraamu obutereevu mu kibondo kyabwe munda. Ekiseera ekyo kino kyawolerezebwanga nga okuggya ebifo ebitukuvu eby'Abenzikiriza Eyeekikristo mu Yerusalimi mu mikono gy'Abasiraamu, era okumala ebyasa bibiri n'okusukkawo entalo z'Omusaalaba zaavaako obusungu obw'eddiini obukyatambulira mu birowoozo by'Abazungu era nga bye bikola ekifaananyi ky'ebyobuwangwa by'Abazungu mu ngeri emu oba endala. Kino kikyagenda mu maaso n'oluvannyuma lw'endowooza y'Enzikiriza Eyeekikristo esinga okumala okuvumirira entalo z'Omusaalaba n'okuziyita entalo ezaali ez'obufuzi bw'amatwale ezaayambazibwa olugoye lw'Enzikiriza Eyeekikristo nga zikola ebyambyone n'ebikolwa ebyobukambwe ebinyiiza ebyavvoola n'Enzikiriza Eyeekikristo bwennyini.

Ekigambo "crusade (olutalo lw'omusaalaba)" (mu kikolwa oba erinnya) kyatebenkera mu lulimi nga ekigambo ekirungi, awamu n'ebikivaamu ebikyamu ebigenda ewala mu myoyo gy'abantu. Tulowooza, nti Abenzikiriza Eyeekikristo bangi nga mw'otwalidde bannaddiini n'abagoberezi abaabulijjo, balina okusomesebwa bupya ku ntalo z'Omusaalaba mu mwoyo gw'okwekuba mu kifuba n'okweyaza, nga bwe kyakolebwa era ne kivaamu ebibala ebingi ku by'okutulugunya n'okubonyaabonya okwali e Spain n'ekittabantu eky'ekyeyonoonere ekyali e German. Okugerezaako awamu okuwa "Entalo z'Omusaalaba" ekifaananyi kyazo ekituufu kuyinza okubeera eddaala ekkulu ennyo mu kweteekateekera Enteekateeka y'Ensi Empya, okuyinza okuggulawo enzigi ez'okutegeeragana wakati w'ebiwayi ebibiri eby'abantu nga buli kimu kirina abantu abawera biliyoni ennamba era oboolyawo ne kuyamba okuziyiza ebivve ebyekika ekyo okwekyusiza mu kiti ne bikomyawo embeera ey'ebizibu by'eddiini ebipya, nga bwe kiri e Bosnia n'awalala mu nsi yonna.

Si kigendererwa kyaffe okugenda ewala ennyo mu kwogera ku ntalo z'Omusaalaba okusinga ku kunokolayo ebyokulabirako ebitono abawandiisi Abenzikiriza Eyeekikristo bye baawandiika. Wano tukuleetedde omu ku beetaba mu ntalo ezo bye yawandiika ku kuwamba Yerusalimi mu lutalo lw'Omusaalaba olwasooka nga 15 Ogwomusanvu omwaka 1099: "Abantu baffe, n'ebitala ebiri obulindaala, baatabaala ekibuga kyonna; era tebaalekawo muntu gwe batasanjaze, wadde abo abaalaajana nga beegayirira basaasirwe. Singa waliyo, ebigere byo byonna byandisaabaanye omusaayi okutuuka ku bukongovule. Njogere ki ndeke ki? Teri n'omu ku bo eyalekebwa n'awona. Tebaataliza bakazi wadde abaana abato. Embalaasi zaasaabala mu musaayi ogwazituuka mu maviivi, nedda, wabula mu miguwa egizisika. Okwo kwali kulamula kwa

Katonda okw'obwenkanya era okwettendo "(Kohn N., The Pursuit of the Millennium, 1957, olup.68). Mu 1202 Olutalo lw'Omusaalaba olwokuna lwasimbuka mu Venice era mu kkubo lyalwo lwayita mu Constantinople Eyaabakristo gye bakkakkana ku kibuga ne boonoona buli kintu ne bakola ebikolobero okutuusa ne Paapa yennyini lwe yavumirira abantu be bennyini be yaweerza mu bubaka obwagamba buti: "Kye mukola temukikola ku Batakkiriza naye Benzikiriza Eyeekikristo be mwaggyiddeyo ebitala. Si Yerusalimi gye mwawambye, naye Constantinople. Ebirowoozo byammwe tebyabadde ku bugagga bwa mu ggulu wabula byabugagga bya ku nsi. Teri kibadde kitukuvu gyemuli. Mwatyobodde ekitiibwa ky'abakazi abafumbo, bannamwandu, okutuusa n'ababiikira temwabatalizza. Munyaze ebintu ebyemizizo ebya Kkanisa ya Katonda, ne mubba ebintu bya wolitaali ebitukuvu, ne munyaga ebibumbe ebitalina muwendo n'ebijjukizo by'abatuukirivu. Tekyewuunyisa okuba nga Kkanisa y'Abayonaani ebalabamu omulimu gwa Sitaane." (Gascoigene, Bamper: The Christians, 1977, Kyafulumizibwa Jonathan Cape, London, olup.119) Kino bwe kiba nga abalwanyi boomusaalaba kye baakola ku Benzikiriza Eyeekikristo ab'e Constantinople, omuntu ayinza okuteebereza kye baakola ku "batakkiriza" (!) Abasiraamu.

Wabula ekimu ku bikulu ebizuuse mu biseera bino kwe kukyuka okwomuggundu okw'endowooza ya Vatican (Holy See) ku Basiraamu eyandisaanye okukola nga entandikwa y'okutegeeragana okulungi wakati w'Abasiraamu n'Abenzikiriza Eyeekikristo. Wadde nga mu mwaka gwa 1095 Paapa Urban II (amanyiddwa era nga Urban Oweemikisa), eyasookera ddala okukungira entalo z'Omusaalaba, yayogera ku Basiraamu nga "abatali bantu ba Katonda, nga bwe basinza ebibumbe, abalabe ba Kristo, embwa, ebikuta ebirina okugenda mu muliro ogwolubeerera" n'ebirala, Nostra Aetate[1] eya 1965 wansi wa Paapa Paul VI eraba Abasiraamu mu kifaananyi kirala nnyo. Ekiwandiiko kigamba nti "Ne ku Basiraamu, Ekkanisa ebatunuulira n'ekitiibwa". Kigenda mu maaso n'okunnyonnyola nti Abasiraamu bagulumiza era ne bawa Katonda Omu ekitiibwa, Katonda wa Bulayimu oyo enzikiriza y'Obusiraamu gw'eri ensanyufu okumweteekako, era n'engeri gye basinzaamu, gye basabamu n'okuwa saddaaka, n'okuwa Yesu ekitiibwa ne nnyina embeerera era n'okumutwala nga nnabbi era omubaka wa Katonda.

---

[1] **Nostra aetate** kigambo kya Lulatini ekitegeeza Ebiseera Byaffe. Kino Kirangiriro ku Nkolagana ya Keleziya n'Abantu b'Eddiini Ezitali za Nzikiriza ya Kikristo ekyayisibwa Olukiiko lwa Vatican Olwokubiri era ne kikakasibwa Pope Paul VI nga 28 October, 1965 - Muvvuunuzi.

Okuva ku ntalo z'Omusaalaba, enkolagana wakati wa Bulaaya n'ensi z'Abasiraamu yakosebwa enteekateeka z'obufuzi bw'amatwale ez'ensi z'Abazungu, n'oluvannyuma lwa Sematalo Eyasooka kumpi ensi z'Abasiraamu zonna zaatekebwa mu nkwawa z'obufuzi bw'amatwale obw'ensi za Bulaaya. Olutalo olwatwala ekiseera ekiwanvu lwagoberera olwavaamu okwefuga mu byobufuzi, naye obufuzi bw'amatwale bwakwata ekkubo eddala, ery'okuzifugira mu bufuzi bw'amatwale obupya obukulemberwa United States eya America, obuteesigamira ku magye agamaamira ekitundu naye ku byanfuna ebimaamiddwa ensi endala.

## Essuula Eyookuna: Okutunuulira Obusiraamu Bwonna

Ekigambo 'religion (eddiini)' mu nkozesa y'Abazungu tekimalaayo Busiraamu obubuna buli kintu era nga buzingiramu buli kimu era nga bukwata ku buli ludda ku bulamu, obw'omuntu sekinnoomu n'abantu abangi abawangaalira mu kitundu ekimu. Shari'a y'engeri eyaawamu Obusiraamu gye butuukiriramu abagoberezi baabwo, era kuba kumala gagezaako okwawula Shari'a mu bitongole ebisatu Okusinza, Empisa n'Amateeka, okuva ebintu ebyo ebisatu bwe bigendera awamu era nga bikolaganira wamu era biyingiragana. Ekiyitibwa empisa eri omuntu kye kikola ennono y'empisa ez'abantu bonna mu kitundu okutwalira awamu; ate nga empisa tezibeera zokka mu mbeera eteriimu mateeka. Omuntu nga bw'ali munda (bw'awulira muli n'ebigendererwa bye) n'omuntu bw'ali ebweru (ebikolwa n'enneeyisa erabika kungulu) birina okubeera nga bikkiriziganya era nga tebikoonagana, era enkola y'okusinza eteekateeka omuntu kino okukifuna mu Busiraamu. Kyonna ekikka ku kino bubeera bulyake na kugingirira.

A- Okunnyonnyola - Shari'a

Ebintu Omusibuka Shari'a

Ensibuko enkulu omuva Shari'a ye Kulaane, ebigambo bya Katonda. Kulaane eyogera ku bintu bingi okutandikira ku byenzikiriza (essuula I, II, ne III) okutuusiza ddala ku kulaga omutindo gw'empisa n'amateeka omuli enneeyisa ekkirizibwa n'etekkirizibwa. Erambika ebintu ebigwa mu kusinza, era n'eteekawo omusingi omutambulira enkola y'amateeka agakwata ku maka, amateeka agafuga ebyenfuna, ebikwata ku bibonerezo eby'emisango egitali gimu, enneeyisa y'abantu abawaangaalira awamu, endagaano ezikolebwa, empisa ezirina okugobererwa mu ntalo n'emirembe, entambuza ya gavumenti (okwebuuza kubalibwa nga gwe musingi gwa demokulasiya mu

Busiraamu), eddembe ly'obuntu, enkolagana n'amawanga amalala n'eddiini endala, ebyobusika, (Zaka) omusolo, n'ebirala, ne kiba nga kumpi teri nsonga mu bulamu etaakonebwako mu Kulaane. Awamu n'ekyo amateeka agakomererayo mu Kulaane ge gakwata ku nsonga ez'Ebyenzikiriza (Aqeeda) n'Okusinza (Ibaadat), naye ekitundu ekyokusatu ekikwata ku mateeka n'enkolagana y'abantu endala (Mu'amalaati) byogerwako mu ngeri y'awamu na kuluŋŋamya okusobola okugaziyizibwa, nga oggyeeko ebitono. Bwe bityo ebitalina kukyuka mu Shari'a ku ludda lwa Mu'amalaati si bingi, ekintu ekyasobozesa sayansi akwata ku kutaputa amateeka okutandika n'okutinta, nga akkiriza amasomero ag'endowooza ezenjawulo n'okukuŋŋaanya endowooza ezoomugaso ennyo okumala ebyasa ebiwera ezaatuukana n'ebifo ebyenjawulo n'ebiseera ebyenjawulo era ne zikiraga nga Shari'a bw'eteri kintu ekitakyuka wadde okuba nga esobola okuggwaayo.

Ensibuko endala eya Shari'a ze Sunna (Enkola) za nnabbi Muhammadi mu ebyo bye yalagira, bye yagaana, bye yakola ne bye yaleka bikolebwe mu kiti kye nga nnabbi. Sunna ebiseera ebimu zinnyonnyola Kulaane, zigireetera ebyokulabirako okugitangaaza, zirambulula ebiba bireeteddwa mu Kulaane mu bufunze ne mu ngeri ey'awamu ne zijjuuliriza mu bitundu ebitali bimu.

Sayansi wa Sunna naddala enkola eyagobererwa mu kunoonyereza obutuufu bw'ebyagambibwa nti byayogerwa nnabbi ly'ettabi eriyinza okuba nga lye eryasinga okuzuula ekituufu mu sayansi w'ebyafaayo okutwalira awamu. Okulondoola olujegere lw'abantu abajjanga bajjulula ebigambo ebigambibwa nti nnabbi y'eyabyogera, n'ekikulu okusinga ku ekyo, okulaba nga Sunna gye bagamba nti eva ku nnabbi tekontana na Kulaane oba ebintu ebimaze okukakasibwa wadde okukontana n'amagezi agaabulijjo, kiraga nga Sunna bwe zigoberera sayansi akakasa obutuufu bw'ebintu.

Ensulo eyookusatu omuva Shari'a ekozesebwa ensonga ezuuseewo bw'eba tegonjoolwa mu Kulaane oba Sunna. Okugeraageranya kukozesebwa mu nkola ey'okukozesa amagezi okutuuka ku kituufu. Ensonga empya etaayogerwako egeraageranyizibwa n'ensonga egyefaanaanyirizaako eyasalibwawo Kulaane oba Sunna. "Ijtihad" ky'ekigambo ekikozesebwa okulaga engeri obujulizi obuliwo (obw'eddini, sayansi, emiwendo, n'empangaala y'abantu) gye buyinza okukozesebwa okulowooza ku kiyinza okusinga obulungi okukolebwa mu kugonjoola ekizibu kasita kiba nga tekikoonagana na Kulaane ne Sunna oba ebigendererwa bya Shari'a ebijja okwogerwako gye buggyako katono. Shari'a bwetyo si mateeka agatakyuka agalina okukoppebwa ne gassibwa mu nkola mu buli kifo na buli kiseera, wabula ekkiriza amagezi g'omuntu okukola ku mbeera ezikyukakyuka n'okuzigonjoola nga gayita mu kukola

amateeka agagenda gakulaakulana. Mu biseera by'okutandika kwa sayansi w'okutaputa amateeka waliwo emisingi egyateekebwawo okusobozesa okutuukanga ku kusalawo amateeka amapya.

Ebyokulabirako mwe muli "Obwannakolantya bukkirizisa ebyagaanibwa" Okugeza, ennyama y'embizzi tekkirizibwa kuliibwa, naye bw'eba nga ky'ekyokulya kyokka omutambuze abulidde mu ddungu ky'asobola okufuna, emufuukira ekkirizibwa ebbanga embeera ly'emala nga ya nnaakolantya. Emisingi emirala mulimu "Okutwalawo ekibi ekitonoko ku bibi ebiblri byombi bwe biba tebisobola kwewalika", "Obwetaavu bw'abantu bonna buweebwa enkizo ku bwetaavu bw'omuntu omu", "Ekintu ekirumya kirina okuggyibwawo" n'ebirala. Omusingi omukulu ogubuna, bwe waba nga tewali kukoonagana na Kulaane na Sunna, gwe "Wonna awali okubeera obulungi we waba ekigendererwa kya Katonda."

## Ebigendererwa bya Shari'a

Ekigendererwa ekisinga obukulu ekya Shari'a be bantu okubeera obulungi ku nsi kuno ne ku Lunaku Lwenkomerero. Kino okukigaziya, ebyetaago by'abantu mu kitundu biteekululwamu: ebyetaago ebikulu ennyo era ebirina okukolebwako amangu, ebyetaago ebyabulijjo n'ebyetaago ebijjuuliriza (ebyo ebifuula obulamu obweyagaza), bino nga bigenda nga bwe tubigobereganyizza. Ekisinga okubeera ekikulu ku lukalala luno gwe muteeko ogusooka omuli ebintu ebyakazibwako "Ebigendererwa Ebitaano ebya Shari'a" nga ekigendererwa kyabyo kwe kubeezaawo n'okukuuma: (1) Obulamu, (2) Amagezi, (3) Eddiini, (4) Okufuna ebintu n'Obwannannyini ku byo, ne (5) Okuzaala n'okukuuma endyo. Buli kimu ku bino kiteekululwamu emiteeko n'amatabi okutuusa obutabitabi obutono lwe butuukibwako, ate buli kimu kiyambibwako amateeka ag'empisa n'ebisalibwawo mu mateeka. Obusendasendebwa kutolontoka mu bino, tuyinza okukwata wano na wali ku birowoozo okuva mu buli muteeko n'essuubi ery'okuwa ekifaananyi.

### (1) Obulamu

Kino kizingiramu eddembe eryobwebnge ery'omuntu okubeera omulamu n'obuvunaanyizibwa bw'okubukuuma. Ekiva mu kino kwe kugaana okutta n'okunnyonnyola embeera okufa we kukkirizibwa okugeza entalo eziri mu mateeka n'okussa mu nkola ebibonerezo ebiri mu mateeka. Tteeka mu Busiraamu omulwadde okunoonya okujjambibwa n'okwewala obulwadde nga omuntu ayita mu kwewala ekintu kyonna ekiyinza okubuleeta, era okwo kwe kuva amateeka agafuga endya, okujjumbiza okukola duyiro, amateeka g'obuyonjo bw'omuntu, amaka, oluguudo, n'embeera. Emisingi gya kalantiini gyatandika Muhammadi bwe yalagira nti: "Kawumpuli bw'agwa mu kibuga bw'obeera ebweru tokiyingira ate bw'obeera munda

tokifulumamu." Okussa amaanyi mu byobulimi kintu kirungi. Mu nsomesa ya nnabbi Muhammadi mulimu nti a) Olunaku Lwenkomerero bwe lutuuka nga okutte ensigo y'omuti gy'oyagala okusimba, bw'oba osobola yanguwa ogisimbe, b) Oyo yenna alima ajja kusasulwa empeera eya buli muntu alya ku biva mu ttaka ly'aba alimye, ne bwe biba binyonyi oba nsolo, okutuusa n'omubbi obubbi abba ku birimiddwa, c) Tewaba muti gutemebwa oba okwokebwa mu lutalo. Okumanya ebiramu ebiri mu butonde n'obutayonoona butonde tteeka (amazzi googerwako mu Kulaane era Muhammadi yalagira okugakuuma n'obutagakyafuwaza. 'Teri kinyonyi oba ensolo erina kuttibwa okuggyako na kigendererwa kya kuliibwa' limu ku mateeka. Era tteeka okusaasira ebisolo n'obutabitikka bye bitasobola.) Emu ku nsomesa za Muhammadi ez'ebyewuunyo y'eno: "Katonda teyatonda bulwadde nga tatonze ddagala eribuvumula.. erimu limanyiddwa sso nga eddala terimanyiddwa", nga kino kitegeeza kweyongera kunoonyereza.

(2) Amagezi

Amagezi ky'ekinyusi ky'omuntu. Amagezi ge tukozesa okumanya ekirungi n'ekibi n'okumanya obutonde bwe tulimu n'obutwetoolodde. Okulowooza, okulowoolereza n'okufumiitiriza byonna buvunaanyizibwa mu ddiini, era Kulaane enenya abo abaaweebwa amagezi ne batagakozesa. Eddembe ly'okubeera n'endowooza n'okugyogera ddembe lya buntu eryobwebange. Okunoonya okumanya si ddembe kyokka wabula era buvunaanyizibwa mu Busiraamu. Okunoonyereza okuzimbiddwa ku musingi ogwassayansi, mu lulimi lw'entaputa y'amateeka, kuyitibwa "kwolesa nkola ya Katonda mu bitonde Bye" era buvunaanyizibwa eri abo bonna abasobola okukikola. Okukugira amagezi tekukkirizibwa, era teri muntu ayinza kugamba nti y'alina obuvunaanyizibwa ku mulala mu kino. Ekigambo ekyasookera ddala mu kukka kwa Kulaane kyali nti "Soma" era Kulaane egamba nti "Abamanyi n'abatamanyi tebenkana, wadde ekitangaala n'enzikiza." Kulaane egamba nti "Mu baddu Be abo abamanyi be basinga okumutya". Si magezi gokka ge galina okukuumibwa obutafuuzibwa naye era galina okukuumibwa obutagakugira, era galeme okutya, okweraliikiriza n'okuzitoowerezebwa. Ekintu kyonna ekisannyalaza oba ne kitta amagezi kiba kibi nnyo, bwe kutyo okunywa ebitamiiza n'okukozesa ebiragalalagala kwagaanirwa ddala mu Busiraamu, ne bwe kaba akatono akakkirizibwa mu mbeera z'abantu b'ekitundu!

(3) Eddiini

Abawandiisi bangi bawa eddiini ekifo ekisooka, naye awatali bulamu bulungi n'amagezi amalungi emirimu gy'eddiini muba temuli mugaso. Eddembe ly'omuntu okusoma eddiini gy'ayagala n'okusinza ddembe lya buntu eryobwebange, era wano tetutegeeza Basiraamu bokka. Kikontana

n'Obusiraamu omuntu okukaka omulala okubuyingira, era Kulaane egamba nti: "Tewali kukaka (ku by'okuyingira) mu ddiini." (2:256) Amasinzizo galina okuzimbibwa. Abasiraamu bwe baba balumbiddwa ku lw'eddiini baba balina eddembe n'obuvunaanyizibwa okwerwanako.

(4) Obwannannyini n'Okufuna Ebintu

Eddembe ly'okuba n'obwannannyini lyabwebange eritalina kutyoboolwa era tekikkirizibwa okugaana wadde okussa ekkomo ku byobugagga omuntu by'alina okufuna kasita biba nga bifuniddwa mu makubo agakkirizibwa. Amakubo agatakkirizibwa kufunamu byabugagga gannyonnyolwa bulungi, nga mwe muli amagoba agafunibwa ku kuwola, okukumpanya n'okukozesa obulyake, okubba, okukweka ebyamaguzi, n'ebirala. Eddembe ly'okufuna ebyobugagga ebikola okufuna ssente ligenderako obuvunaanyizibwa obugendera awamu n'ebyetaago by'abantu omuli emisolo n'omuntu okubaako ky'awaayo ekituukana n'ebyetaago by'abantu b'omukitundu. Omusolo gwa Zaka tteeka okuguwa nga gwenkana ebitundu nga 2.5% (bbiri n'ekitundu ku buli kikumi) ku ssente eziba ziterekeddwa omwaka omulamba, era n'embala endala ekozesebwa mu byobulimi, ebisolo ebirundibwa, amayumba agapangisibwa oba amakolero. Buli muntu abalibwa nga buvunaanyizibwa obwawamu obw'abantu bonna abawangaalira mu kitundu era teri asobola kuwangaala nga ali nga akazinga ekeesudde. Amateeka agakwata ku nkolagana mu byobusuubuzi n'okuwaanyisiganya ebintu galambikiddwa bulungi.

(5) Okuzaala n'Okukuuma Endyo

Obufumbo obwaddala obuba butambulidde mu mateeka era nga endagaano y'obufumbo ewandiikiddwa bulungi ly'ekkubo lyokka erikkirizibwa okugatta abantu ababiri okuzimba amaka n'okuzaala abaana. Obutukuvu bw'olulyo (olunyiriri) n'eddembe ly'okumanyira ddala bazadde b'omuntu tteeka. Shari'a erambika enkolagana ezimu ezifuula obufumbo bw'abantu ababiri obutakkirizibwa. Ebirina okufunibwa buli omu ku bafumbo ababiri n'obuvunaanyizibwa bwalina okutuukiriza eri munne, n'eddembe n'obuvunaanyizibwa wakati w'abazadde n'abaana byalambikibwa bulungi. Okulabirira amaka buvunaanyizibwa bwa musajja, sso nga omukyala okuba ne ssente z'awaayo mu kuddukanya amaka kiba kya kyeyagalire gy'ali.

Obwenzi mu bufumbo (n'omuntu okwenda nga tannawasa oba okufumbirwa) kiba kyonoono, era kuyinza okufuuka okumenya etteeka bwe wabaawo abajulizi bana abaalabye nga bukolebwa. Amateeka agafuga amaka n'amateka agafuga ebyobusika galambikibwa bulungi. Okuteekateeka eby'okuzaala (okw'obutonde n'okw'ekisawo) kukkirizibwa

wabula bwe kubaamu okusaanyaawo obulamu (okuggyamu olubuto) olwo tekukkirizibwa.

Abakyala balina eddembe eryetengeredde ery'obwannannyini ku bintu, eddembe ly'okufuna ku byobusika, eddembe ly'okuyigirizibwa n'eddembe ly'okukola erituukana n'ekitiibwa ky'amaka. Abasajja n'abakazi benkanankana, era ebyalaalikibwa (n'ebyagaanibwa) mu Busiraamu bibakwatako kyenkanyi. Okunoonya ezzadde n'okujjanjabibwa obugumba biri mu mateeka bwe bigoberera amakubo agakkirizibwa mu Shari'a. Omwana ali munda alina eddembe okubeera omulamu, okusika n'okulaamirwa oba okuweebwa ebintu.

Okuyonsa, naddala okumala emyaka ebiri, kuwagirwa nnyo. Enkola eyeekuusa ku y'Abazungu ey'okufuna omwana n'omukuza n'omulangirira nga omwana wo, tekkirizibwa wabula okulabirira omwana nga tomufudde wuwo n'okumuwa ebintu biwagirwa nga ekkubo lya saddaaka, bwe mutaba kulimba nti omwana omuntu y'amuzaalira ddala nga si bwekiri. Omwana alina okubuulirwa amazima ku nsibuko ye. Nga akuze, bw'asalawo okuwasa omwana azaalibwa mu maka agaamwola okusaba kuno tekulina kugaanibwa nga kyesigamizibwa ku musingi nti bano baaluganda, okuva lwe baba batali baaluganda abaddala.

Ekkanisa n'Eggwanga

Kwali kusalawo kulungi Bulaaya okwawula ekkanisa ku ggwanga. Okwefuga kwa kkanisa kumpi buli kantu mu bulamu mu biseera ebyasooka tekwalina musingi gwonna mu Nzikiriza Eyeekikristo nga Yesu bwe yabusomesa. Amaanyi kkanisa ge yakozesa okusimbira ekkuuli eddembe lyonna ery'okulowooza n'okweyongera mu maaso okwa sayansi kuliko ebyokulabirako bingi ebimanyidwa obulungi mu byafaayo. Nga wayise ekiseera, America nayo yakwata ekkubo ly'erimu olw'ensonga y'emu, okwo nga kw'ogasse okwewala eddiini emu okumaamira eddiini endala zonna ekyandituusizza okuyingirira eddembe ly'omuntu okusoma eddiini gy'ayagala. Ekituufu kiri nti bangi ku bantu abaasooka okusenga mu Amerika baali badduka ewaabwe olw'obutagumiikiriza ddiini ndala okwaliyo era n'okubonyaabonya okwatuuka ku Nzikiriza Eyeekikristo mu Bulaaya.

Nga bwe tukitegeera, okwawula kkanisa ku ggwanga kituukana n'enjigiriza y'Enzikiriza Eyeekikristo kubanga ekigendererwa kyabwo ekisookera ddala kwali kutukuza mwoyo gwa muntu n'okuteeka ekitiibwa mu nneeyisa n'embeera z'omuntu, naye si kuteekateeka ggwanga. Obwakabaka bwa Yesu tebwali ku nsi kuno. Bwe baamubuuza ku by'okusasula Obwakabaka bw'Abalooma emisolo yakwata ekisente ekyali kiriko ekifaananyi kya Kayisaari n'agamba nti: "Kale musasule Kayisaali ebya Kayisaali; ne Katonda ebya Katonda."

Abasiraamu mu ggwanga ly'America, okufaananako n'abalala bonna, bakkiriza ekirowoozo ky'abantu abaawukana (ab;engeri ezitali zimu) okuwangaalira awamu ekikakasa nti buli muntu alina eddembe okusoma eddiini gy'aba asazeewo awatali kukakaatika ndowooza emu ku bantu oba okubatuntuza, nga kino kikwatagana n'ensomesa y'Obusraamu ku nsonga eno.

Oboolyawo ky'ekiseera ekituufu okwogera wano ku butali bumativu Abasiraamu, Abenzikiriza Eyeekikristo n'Abayawudi bangi bwe bawulira muli mu America ne Bulaaya. Bawulira muli nti omusingi okutambuzibwa okwawula kkanisa ku ggwanga guzze gukozesebwa bubi, era okwawula ne kukozesebwa okulwanyisa okugondera Katonda mu bulamu bw'abantu obwabulijjo mu ngeri ey'okugezaako okusuula ebbali empisa n'obuntubulamu ebimanyiddwa buli wamu. Okukubaganya ebirowoozo ku kya "Katonda mufu" kuzze kubeerawo mu biwandiikibwa mu mpapula z'amawulire n'ebiweerezebwa ku mpewo emyaka egikunuukiriza mu makumiasatu, ekintu ekirina ekinene kye kikoze ku ndowooza y'abantu bangi. Bangi ku abo abakkiriza nti Katonda si mufu, baakomya okukkiriza nti alina obuyinza okutubuulira kye tuteekeddwa okukozesa obulamu bwaffe, nga abantu sekinnoomu n'eggwanga. Okukubiriza abantu okweyisa obulungi oba okuvumirira ebyobuseegu n'ebikolobero ebirala mu mpangaala y'abantu wamu n'okubuulirira biwakanyizibwa mbu bityoboola enkola y'okwawula kkanisa n'eggwanga. Eŋŋombo ezigamba nti "Eggwanga limu wansi wa Katonda" ne "Katonda gwe twesiga" buli lunaku zeeyongera kumalibwamu maanyi, era ebintu bwe bigenderera nga bwebiri, tusuubira nti, mu kiseera si kyewala, wajja kubeerawo ennongoosereza mu semateeka ezibisanguliramu ddala.

Abantu bwe bawulira nti Abasiraamu mu nsi z'Abasiraamu baagala kufugibwa mu mateeka g'Ekisiraamu kino kibawulikira bubi era bakivumirira. Okujjukira ebyafaayo bya Bulaaya ebyatuusisa okwawula ekkanisa n'eggwanga bibakyayisa butereevu ekirowoozo era ne bakivvuunula nga okudda mu myaka egy'ekizikiza Bulaaya we yabonaabonera ennyo nga eri wansi w'obufuzi bwa kkanisa. Okusalawo mu ngeri bwetyo si kutuufu, kubanga embeera ez'emirundi ebiri tezifaanana. Bwe tutunuulira Obusiraamu, tukisanga nga omusingi ogw'okwawula ekkanisa ku ggwanga tegusoboka kussika mu nkola. Wadde nga mu Nzikiriza Eyeekikristo temuli kintu ggwanga, mu Busiraamu temuli kintu kkanisa, ekikifuula ekiremesa embeera emu okugikakaatika ku ndala. Wadde nga okubeera n'abakenkufu mwekiri mu Busiraamu, temuli bwakabona, wadde enkola ey'okubeera ne bannaddiini abawangaalira mu bigo. Ekyokuba nga abamala diguli mu nsi z'Abasiraamu ezimu bambala engoye ezenjawulo si kya mu ddiini era tekibafuula bakabona wadde okubateeka mu ddaala erisukkuluma ku

ly'Abasiraamu abalala. Ekyo tekyaliwo mu Busiraamu ku ntandikwa yaabwo wabula kyajja luvannyuma nnyo abantu bwe baatandika okukkiririza mu byambalo ebyenjawulo ebyambalwa ebibinja by'abantu abakola emirimu egyenjawulo okugeza ebyambalo by'amagye ne poliisi n'ettaawo enjeru ezambalwa abasawo. Omulyango gw'okunoonya okumanya eddiini n'okugisoma muggule eri buli muntu era okugitaputa tekweyawulidde kibinja kya bantu bamu, wadde nga okubanguka mu bintu ebimu kuweebwa ekitiibwa era kintu ekikkirizibwa wadde nga tekiba kintu ekikuumibwa obutiribiri nga eky'eddiini. Era si kitundu ku Busiraamu nti abayivu mu Busiraamu be bateekeddwa okuddukanya emirimu gya gavumenti, kubanga batera obutabeera na bukugu obwenjawulo obubasobozesa okutambuza ebitongole ebyenjawulo ebiddukanya emirimu gya gavumenti. Woofiisi zirina okuddukanyizibwa abantu sekinnoomu abalina ebisaanyizo era ebifo bisobola okubeeramu abatuuze Abasiraamu n'abatali Basiraamu awatali kusosola.

Okutunuulira ebigendererwa bya Shari'a ne ku katono ke tukulazeeko, kyeyoleka bulungi nti okubissa mu nkola kugenda walako okusinga ku nneeyisa y'omuntu nga omuntu ne kugenda ne mu nkola ya gavumenti. Shari'a, semateeka, y'ensibuko y'okuteeka amateeka era gwe musingi omusibuka amateeka. Wadde nga okutambulira ku musingi ogwensi mu bitundu by'Abenzikiriza Eyeekikristo tekikontana na Nzikiriza Eyeekikristo, ekintu ky'ekimu tekiyinza kwogerwa ku Busiraamu, kubanga kino kiba kitegeeza butatunuulira, kufiisa oba kukyusa ebintu bingi mu Kulaane ne Sunna, nga kino kikontana n'omusingi gw'enzikiriza y'Obusiraamu. Okumanya ebintu bino kuba kujja kutangaaza nti ekintu ekikola mu bitundu by'Abenzikiriza Eyeekikristo kiyinza obukola mu bitundu omuwangaalira Abasiraamu, buli bamu nga bakolera mu ddembe ly'omuntu okusoma eddiini gy'ayagala n'eddembe ly'okwesalirawo enkola mwe batambulira. Amawanga g'Abasiraamu wadde Agabenzikiriza Eyeekikristo tekuli bandikakaatise ndowooza zaago ku balala, naye ebyembi kino si bwekiri okuva Abazungu, nga bakola bokka, bwe balabika nga bamalirivu okuziyiza Abasiraamu okwefuga okusinziira ku ddiini yaabwe. Kino kiyamba bannaakyemalira abatambulira ku nkola eteriimu ddiini oba obwannaakyemalira obweyita obutambulira ku Busiraamu naye nga bubi nnyo bwe kituuka ku ddembe ly'obuntu, eddembe ly'abasajja n'abakazi eryobwebange, n'enkola ya gavumenti ezifugibwa abantu era nga zikolerera bantu, nga egyo gye misingi gya gavumenti ezitambulira ku Busiraamu. Ekituufu kiri nti olwaleero kizibu okusanga eggwanga eriyinza okuyita ku kasengejja k'okubeera erikiikirira enkola y'eeggwanga ly'Obusiraamu entuufu. Buli nkola eya demokulasiya ow'ekimmemmette lw'eba egenda okuvaamu obuwanguzi obw'ekibiina ky'Obusiraamu, omukago ogwewuunyisa era ogukwasa ensonyi wakati w'amawanga amakulu n'abafuzi bannaakyemalira abaliko guyingirawo

butereevu okufufuggaza ekibadde kigenda okuzuuka awatali kulowooza ku kuwa mukisa okulaga oba ekibiina kisobola okukola oba nedda. Kyennyamiza! Amawanga agatambulira ku demokulasiya gafuba okulaba nga embeera tekyukako okusinga okufa ku demokulasiya n'okulaba nga abukaala.

Ekimu ku bye batera okuvunaana amawanga g'Abasiraamu bwe ganoonya okufugirwa ku mateeka g'Obusiraamu kiri ku kifo ky'Abenzikiriza Eyeekikristo n'Abayawudi abatono abatuuze mu nsi ezo.

Okugaana kuno kuddiŋŋanibwa era ne kuzimbulukusibwa empewo z'amawulire n'ebiweerezebwa ku mpewo n'ebyobufuzi wadde nga mu butuufu tebiriiko mutwe na magulu. Kimanyiddwa wadde nga si nnyo nti enkola y'Ekisiraamu, yokka, y'ereka Abenzikiriza Eyeekikristo n'Abayawudi okuddukanya ensonga zaabwe ezikwata ku mateeka okusinziira ku kuluŋŋamya kw'eddiini zaabwe. Wabula ensonga ezo ntono era zikwata ku mateeka g'amaka (obufumbo, okwawukana, obusika, n'ebifaananako bwebityo). Ekitali ekyo, awatali kukontana n'Ebitabo byabwe wadde ebiba bireeteddwa mu Bitabo nga ebidda mu kifo, abantu abatono baba tebayisibwa bubi okuyimirira n'abangi mu maaso g'amateeka abangi ge bagamba (nga bakiggya ku bumativu obw'eddiini) bwe kuba kugoberera misingi gya demokulasiya emituufu.

Wabula tetujja kuba beesimbu abannamaddala, bwe tuba tetwogedde katono ku bizibu ebiri mu kussa Shari'a mu nkola. Ebiseera bingi tulaba nga ekyo kikoma ku kukyogerako bwogezi nga eŋŋombo na muntu bw'awulira muli. Abavubuka abamu bbannalukalala baakifuula eky'okulwanyisa okweŋŋanga abagoberezi b'eddiini endala. Wabula Shari'a ebaagaza okweyisa mu ngeri eyawukanira ddala ne bye bakola, nga egezaako okuggyawo okutya n'okumalawo obweraliikirivu n'okwolesa empisa n'enneeyisa ennungi esuubirwa mu mutuuze omulungi mu ngeri eteri ya bigambo, eddimu lye tumanyi nti Abasiraamu abali ku mulamwa n'ebibiina bingi balikola wadde nga kizibu okusanga nga ab'amawulire n'ebiweerezebwa ku mpewo ne bannabyabufuzi mu Bulaaya nga bakyogerako.

Ebibiina by'obufuzi eby'Abasiraamu ebisalawo ku kukozesa enkola eya demokulasiya nabyo byetaaga okuweebwa amagezi wano. Wadde nga balwana olutalo lw'okulondebwa nga bakozesa bendera y'Obusiraamu esika abantu, era balina okulaga abalonzi enteekateeka enzijuvu ze baba bakoze okulaba nga ebigendererwa bya Shari'a bituukirizibwa. Ekigambo "Busiraamu" si kigambo kya bufuusa ekigenda okugonjoola ebizibu by'ebyenfuna, embeera z'abantu n'ebyobufuzi ebizitoowerera ensi zaabwe. Okusoma okwamaanyi okw'ekikugu n'okwemalidde ku nsonga kulina okukolebwa kasita kuba nga kukkirizbwa mu Shari'a mu kkubo ly'okugonjoola ebizibu okusaanidde. Obusiraamu bwagala abo abasalawo

okukozesa demokulasiya okubeera ebeesimbu ku bintu bye balangirira, sso si kukozesa bulyake nga bayita mu kukozesa enjogera y'ekinnabyabufuzi okubatuusa mu bufuzi, oluvannyuma bye basuubiza ne bigenda n'empewo. Embeera esinga obubi by'ebibiina by'obufuzi ebimu okukozesa demokulasiya okutuuka mu buyinza, bwe bamala ne balemererwa okutuukiriza bye baasuubiza, oluvannyuma ne bagaana okukkiriza okulemererwa kwabwe nga balowooza mu nsobi nti okulemererwa kwabwe nga abantu kujja kuteekebwa ku kulemererwa kwa Busiraamu, bwe batyo ne balemesa eggwanga okubaggya mu buyinza nga bayita mu kubba obululu oba okuggyawo okulonda okwandizzeeko, era oluvannyuma, eky'okusaalirwa, ne wabalukawo obwannaakyemalira obulala! Mu kino, ebibiina by'obufuzi eby'Obusiraamu tebinnaba kugezesebwa era tekiba kyabwenkanya okubiramula nga tebinnaweebwa mukisa kugezesebwa. Wabula abalabe baabyo abatwala obuyinza nga si kwekusalawo kw'abantu baabwe, baamala dda okweraga nga bwe baalemwa era bwandibadde buvunaanyizibwa bw'amawanga agagoberera demokulasiya mu nsi obutabayamba. Ebibiina by'obufuzi ebizimbiddwa ku musingi gw'Obusiraamu bwe biriba bizze mu buyinza, tubiwa amagezi obuteeyisa mu ngeri y'emu, kubanga si mateeka ga Busiraamu gokka ge geetaagisa, wabula n'okusinga ku ekyo, enneeyisa y'Obusiraamu n'obwesimbu byetaagisa.

Ebyokulabirako ebimu by'abo abeegamba, ne batuuka n'okwewaana, nti bafugira mu Shari'a mu ndaba yaffe tebaba beesimbu bulungi oba baba tebamanyi Shari'a kye kitegeeza oba byombi babigatta. Okukkakkanya Shar'ia okugikomya ku bintu ebirondemu ebitono ebiri mu bibonerezo ebiweebwa abamenyi b'amateeka awatali kutunuulira ekifaananyi kyonna obwo buba bulyake obwamaanyi. Okussa ebibonerezo ebyamaanyi ku busango obutono awatali na kugezaako kukola ku nguzi efumbekedde mu balina obuyinza n'obufuzi oba okunyagulula ebyobugagga by'ensi n'okubyekomya awatali agamba tebiyinza kuyita mu kasengejja ka Busiraamu. Mu Busiraamu omufuzi abuuzibwa eri eggwanga, era abalibwa nga omuweereza w'eggwanga sso si mukulu ali waggulu w'eggwanga. Okwongera ku ebyo, Shari'a erina okuteekebwa mu nkola okuva ku ntandikwa okutuuka ku nkomerero sso si kuva ku nkomerero okudda ku ntandikwa. Obusiraamu bumalawo obumenyi bw'amateeka nga buyita mu bintu bisatu: okusiga omutima gw'Obusiraamu (okusomesa n'okuluŋŋamya), okuziyiza ebintu ebireeta obumenyi bw'amateeka ebiwaliriza omuntu okumenya amateeka (mu mpangaala y'abantu n'ebyenfuna), n'oluvannyuma ebibonerezo ebiri mu mateeka; nga ebyo ebisatu bigenda bwe bityo nga bwe bigoberegana. N'oluvannyuma amateeka tegalina kkomo. Kiba kikontana n'Obusiraamu okusingisa abantu baabulijjo n'abanafu emisango bo abakungu ne

balekebwa nga bayinaayina ne bwe bamenya amateeka nga bwe baagala.

Demokulasiya

Ekibuuzo ekibuuzibwa ennaku zino ky'eky'Obusiraamu okuba nga butuukana ne demokulasiya oba tebutuukana. Kyeragirawo nti abo abagamba nti tebutuukana bali mu bibinja byanjawulo, era tebalina kintu kirala kye beegattamu. Nga ebibinja by'abayigirize mu Basiraamu bwe baasikirizibwa Bulaaya ku nkomerero y'ekyasa okutuuka ku ddaala ly'okukowoola abantu okutwala buli kintu abazungu kye baayitamu ekirungi n'ekibi, ebiseera ebiriwo kati biri mu mbeera ya kuggwaamu maanyi ku bigenda mu maaso omuli obusiiwuufu bw'empisa n'obutali bwenkanya mu byobufuzi mu Bulaaya obutuusizza bangi okugaana, mu kwesasuza, buli kyonna eky'e Bulaaya omuli ne demokulasiya. Bannaakyemalira mu nsi z'Abasiraamu batamwa demokulasiya olwokuba nga bannaakyemalira era balina kye bafuna mu kulaga demokulasiya eri abantu baabwe Abasiraamu nga bw'atali wa Busiraamu. Bannaakyemalira abambala eddiba ly'Obusiraamu era ne basaasaanya endaba egamba nti demokulasiya si wa mu Busiraamu era takwatagana na nzikiriza ya Busiraamu era nga balina ku lusegere ne ku lukalala lw'abantu be basasula abamanyi mu ddiini abaagala okuzannya ekifo eky'obukuusa.

Abalabe b'Obusiraamu aboolulango mu Bulaaya, nga mwe muli bannamawulire n'abali mu byobufuzi, nabo bakola butaweera okulaga Obusiraamu nga eddiini etetambulira ku demokulasiya eyo eterina kifo kya birungi ebiva mu demokulase. Awatali kubusaabuusa ekigendererwa mu kino kwongera kukyayisa Busiraamu n'okubwesambisa emyoyo gy'abantu baabulijjo mu Bulaaya, ekikifuula ekisoboka era ekikkirizika okussa Abasiraamu mu kifaananyi ky'abantu ababi era aboobulabe ennyo mu ngeri eyamba endaba y'omuntu waabulijjo okukkiriza obukambwe n'obulyazaamaanyi gavumenti zaabwe bye zikola ku Basiraamu. Bulijjo baleeta ensonga y'obutaba na demokulasiya mu nsi z'Abasiraamu ezisinga obungi. Kye batakoonako kwe kuba nga obuyambi n'obuwagizi eri bannaakyemalira obukola mu kulemesa demokulasiya abantu gwe bayaayaanira mu bitundu bya Buwalabu (Middle East) buweebwayo nsi za Bulaaya ezitambulira ku musingi gwa demokulasiya.

Oboolyawo tekigasa okugeraageranya enkola y'Obusiraamu eyajjawo mu kyasa ekyomusanvu n'ebitongole bya demokulasiya mu Bulaaya, ebyatandika nga wayise ebyasa ebiwera, era nga bwe tubiraba olwaleero. Wadde okuba nga teri nkola ya demokulasiya mu Bulaaya mu nsi emu efaananira ddala n'endala okuggyako okukwatagana mu musingi n'endowooza ya demokulasiya. Kulaane (ebyasa kkuminabina ebiyise) yalambika bulungi omusingi gwa "Shuura", ekitegeeza nti ensonga zirina kusalibwawo luvannyunma lwa kwebuuza na kukubaganya birowoozo

okwawamu. Engeri kino gye kyassibwa mu nkola mu biseera by'Obusiraamu ebyasooka (ekiseera kya nnabi n'abaamuddira mu bigere) kimala okukibala nga y'enkola ya demokulasiya eyasooka. Mu kiti kye kyokka nga nnabbi, Muhammadi lwe yalina okugonderwa awatali kwerekamu, naye bw'ova ku ky'okutuusa obubaka n'okunnyonnyola eddiini nga bwe yagifunanga okuva eri Katonda, Muhammadi yennyini yakyogera kaati nga bwe yali omuntu owaabulijjo eyali tayinza kwogera byamumaaso oba okwegamba nti yali amanyi okusinga ku bantu baabulijjo mu bintu byabwe bye baalinako obukugu obwenjawulo ne mu byobusuubuzi. Nga olutalo lw'e 'Badri', olutalo olwasooka era olwali olukulu ennyo mu byafaayo wakati w'Abasiraamu n'Abawalabu abeegattiranga ku ky'okusinza ebibumbe, nnabbi yakola enteekateeka eyeekijaasi eyalimu engeri y'okutegeka abalwanyi be abooluabatu mu ngeri eyenjawulo ye gye yali alabye. Naye omu ku bagobereizi be yamubuuza bwati "Entegeka y'abalwanyi bano ogikoze osinziira ku bubaka okuva eri Katonda nga olwo tulina kubugondera awatali kubuuza, oba kusinziira ku ndaba yo na nteekateeka yo (nga omuntu)?" Muhammadi bwe yamuddamu nga bwe yali endaba ye, swahaba we yagikubamu ebituli mu ngeri enneesimbu era n'alaga entegeka endala nnabbi gye yakkiriza era n'agigenderako; ekyava mu kino bwali buwanguzi obwomuggundu.

Nga wayise emyaka, abalabe baayungula eggye eddene okulumba Abasiraamu e Madiina. Endaba ya Muhammadi yali yaakusigala Madiina gye baba balindira okwaŋŋanga omulabe, naye okukubaganya ebirowoozo kwalaga nti abasinga obungi baali baagala kuva mu Madiina omulabe bamweŋŋangire ebweru ku Lusozi Uhudi. Muhammadi yakkiriza endaba y'abasinga obungi nga agoberera omusingi gwa Shuura. Abasiraamu baasooka ne bafuna obuwanguzi okutuusa eggye ly'abakasusi b'obusaale abaali ku lusozi waggulu lwe baalowooza nti olutalo luwedde ne bakka wansi okwegatta mu kuwondera omulabe, nga mu kino baali bajeemedde ebiragiro ebyenkukunala ebyabaweebwa nnabbi nga olutalo terunnatandika bwe yabalaalika obutava mu nfo zaabwe ky'ekimu Abasiraamu bawangudde oba bawanguddwa. Kino Khalidi bin al Waleed (omulwanyi nnamige eyali akulira ekibinja ky'abalwanyi abalwanira ku mbalaasi eky'abalabe) eyeemulula ne yeetooloola n'alinnya olusozi olwo n'akka wansi n'azinduukiriza Abasiraamu abaali balwanira ku bigere ebintu ne byekyukira Abasiraamu era nga ekyamagezi Abasiraamu abalungi kye baalina okukola kwe kudduka oluvannyuma lw'okufaamu abantu abangi. Wadde nga waaliwo ensobi za mirundi ebiri ezaakolebwa Abasiraamu, Kulaane yakka nga wayise akaseera katono n'egamba Muhammadi nti "Ku lw'okusaasira okuva eri Katonda, wabeera mugonvu gyebali (abagoberezi bo). Naye singa wali mukalubo (mukambwe), atalina kisa wadde okusaasira mu

mutima, bandikudduse (ne bakwabulira). Kale basonyiwe obeegayiririre Katonda abasonyiwe, era obeebuuzengako mu nsonga." (3:159) Shuura eno erina okubuukaala mu bulamu obwabuli kika ku madaala gonna, okutuuka ne ku bintu ebitono ebyayogerwa mu Kulaane ebikwata ku kuyonsa omwana okulina okukolebwa mu kuteesaganya ne Shuura n'okukkiriziganya wakati w'abazadde bombi.

Nnabbi bwe yafa ekyo kyali kitegeeza kukoma kwa bwannabbi, naye yalina okusikirwa omukulembeze w'eggwanga. Kino kyakolebwa mu lukuŋŋaana mu kukubaganya ebirowoozo okwabonna, nga waliwo abantu abasukka ku omu abaali bavuganya, okutuusa Abu Bakari eyali asinga okubeera ku lusegere ne nnabbi, lwe yalondebwa mu kukkiriziganya awatali kwesalamu okubeera kaliifa eyasooka. Mu kiseera ekyo, omusingi gw'Obusiraamu gwakkaatirizibwa era ne gukakasibwa, okusookera ddala nga gutandikira ku kaliifa yennyini, nga ennyingo enkulu mu musingi guno zaali:

1- Ekifo kijjuzibwa na kukkiriza kw'abantu (Abu Bakari yasitukiramu okunoonya endowooza y'abalala abataali mu lukiiko okukakasa nti yali ekkiriziganya n'ekyali kituukiddwako).

2- Okulonda kwaliko akakwakkulizo (muŋŋondere ebbanga lye mmala nga ŋŋondera Katonda – kaliifa bwatyo bwe yalangirira).

3- Eddembe ly'abantu okuwa obuyinza ligendera wamu n'eddembe lyabwe ery'okuggyako omukulembeze obuyinza (Abu Bakari yalangirira nti singa ava ku mulamwa abantu baba tebakyalina buvunaanyizibwa kumugondera).

4- Omufuzi yali mukozi wa ggwanga, nga ly'erimuwa omulimu asobole okutuukiriza obuvunaanyizibwa bwa woofiisi (abantu bwe baalaba Abu Bakari mu nnaku ze ezaasooka nga agenda mu maaso n'okuddukanya emirimu gya bizinesi ye asobole okufuna ekigulira magala eddiba, baamukaka okufuna omusaala ogwenkanankana n'ennyingiza y'Omusiraamu owaabulijjo, atali mugagga oba omwavu, ebiseera bye byonna asobole okubiwaayo mu kuweereza eggwanga).

5- Omukulembeze w'eggwanga teyali mu nkwawa z'abayigirize wadde abeebitiibwa oba ebibiina by'abantu abalina kye baagala. Ebigambo bye byali bwe biti:

"Omunafu mu mmwe abeera waamaanyi gyendi okutuusa nga mmaze okumufunira ky'abanja, ate owaamaanyi mu mmwe abeera munafu gyendi okutuusa nga mmaze okumuggyako kye bamubanja."

Mu bufunze, kino kirabika nga ekyennyume ky'ebyo bye tulaba olwaleero mu nsi z'Abasiraamu ezisinga obungi. Tetulina kubuusabuusa nti singa ebintu byasigala byeyongera kutambulira mu kkubo lye limu okuva olwo,

obwakabaka bw'Obusiraamu bwe bwagenda bugaziwa n'obugunjufu ne butumbuka mu kukula n'okutuukana n'embeera, nti Abasiraamu bandifunye gavumenti etambulira ku bisinga obulungi ebiri mu demokulasiya aliwo olwaleero ate nga zeewala ebibi ebiri mu demokulasiya ono.

Ebintu byagenda mu maaso mu ngeri ewa essuubi okumala akaseera. Kaliifa owookubiri (Umaru) yagenda mu maaso n'okutegeeza eggwanga obuvunaanyizibwa bwe lyalina okumuwagira ebbanga lye yandimaze nga ali ku mulamwa n'okumugolola nga awabye, ekintu ekyatuusa omusajja omu okumwanukula nti, "Bw'okyama tujja kukutereeza na bitala byaffe." Okuddamu kwa Kaliifa kwali nti, "Temwandibaddemu kalungi singa tokyogedde, naffe tetwandibaddemu kalungi singa tetukikkirizza."

Ebyembi ekkubo lino lyakomezebwa ebintu ebyagwawo nga bimu ku bisinga okuleeta ennaku mu byafaayo by'Obusiraamu bwe bitaba nga by'ebisingira ddala. Kaliifa Uthuman yalina okwaŋŋanga abeediimi abaakimussaako nti yali asosola era nga emirimu yagiwanga baaluganda na baamikwano era n'atemulwa. Kaliifa Ali yali muganda wa nnabbi azaalibwa kitaawe omuto, mukoddomi we, era omuganzi ennyo gy'ali. Yalina n'ebitendo ebirungi, era bwe yalondebwa okubeera kaliifa, abantu abeebitiibwa n'abaabulijjo baakulumuka okuwera gy'ali. Wabula gavana wa Syria (nga kati kitundu ku nsi z'Abasiraamu) yagaana okuwera eri kaliifa omuggya era oluvannyuma n'akunga eggye eddene n'alumba Madiina. Eky'okwekwasa ekyamangu kyalabikira mu ngeri y'okukwatamu ensonga y'abantu abatta kaliifa, eyalina oluganda ku Muawiya, gavana wa Syria (nga bombi baali bava mu kika kya Umayya) eyayagala okuwolera eggwanga obutereevu okusinga okudda mu nkola eyali ey'okutwala ekiseera ekiwanvu. Mu lutalo obuwanguzi bwali bwa Ali, naye Muawiya yali mukujjukujju, ate nga mu nkambi ye mwalimu bakalinkwe bwatyo yasobola okukkirizisa abalala okufuna abantu babasalirewo era n'awangula nga ayita mu kukozesa obukodyo. Abantu abamu abataamatira baasalawo okutemula Ali ne Muawiya naye ne basobola kutemulako Ali. Eggwanga lyabuutikirwa entiisa naye, oluvannyuma lw'enteeseganya, Hassan, mutabani wa Ali era eyamusikira, yakkiriza obuyinza okubulekera Muawiya nga kye yali ayagala kwe kuwonya okuyiwa omusaayi era n'awera gy'ali.

Nga wayise akaseera katono Muawiya, nga amaze okunywera mu buyinza, yaddamu okuwaawaaza eggwanga amatu bwe yabakaka okuwera eri omwana we Yaziidi, gwe yalonda okumusikira nga afudde, nga akozesa akakodyo k'okubonereza agaana n'okugulirira abalala. Huseini, omwana wa Ali owookubiri, yakulemberamu olutalo lw'okulwanyisa Yaziidi (Muawiya ne Hassan baali bamaze okufa). Abatuuze ba Iraq baali balaganyisizza okuyamba Huseini, naye

gavumenti eyaawakati yakozesa obukambwe n'obukodyo ebyaviirako Abairaq okwabulira Huseini.

Okusinga okudduka oba okwewaayo, Huseini n'abagoberezi be nsanvu beŋŋanga eggye lya Yaziidi eryalimu abalwanyi emitwalo n'emitwalo era ne balwana mu buzira kutuusa kuttibwa e Karbala. Kino nga wayise ekiseera kyafuuka omusumaali ogwasooka mu kugwa kw'Obwakabaka bwa Ba-Umayya obwafugira ebyasa ebibiri.

Eno era y'eyali entandikwa y'Obushiya nga omugendo. Abatakkiririza mu kuteesa abeeyita abagoberezi ba Ali (mu Luwalabu ekigambo kiba ba Shi'a ba Ali) baatandika nga bakyewaggula mu byobufuzi naye kyali kizibu okwawula ebyobufuzi ku ddiini okuva okulwana okufuna obwenkanya bwe kuli obuvunaanyizibwa obw'eddiini. Ekiseera bwe kyagenda kiyitawo Obushiya bwafuuka ekibiina ky'Obusiraamu, nga kyetooloolera ku nzikiriza egamba nti obwa kaliifa bwalina kuba bwa Ali n'oluvannyuma budde mu baana be (omwana asinga obukulu nga bwe bagenda baddiŋŋana). Baagenda bafuna endowooza ezenjawulo ezigattiriza ku eno nga bwe baagenda bakutukamu obubiina obwenjawulo, nga n'ekibiina ekisinga obunene ky'ekya Baithna Ashari (Bannakkuminababiri) abakkiriza nti omusika (imaamu) ow'ekkuminaababiri, eyabula nga akyali bbujje mu ngeri etetegeerekeka, lumu ajja kudda nga Mahadi alindirirwa era afuge ensi mu bwenkanya. Abashiya bawera ebitundu kkumi ku kikumi eby'Abasiraamu bonna, abasigadde bayitibwa Basunni. Abashiya batera okuba n'obukyayi ku Basunni olw'okusirika abaasooka kwe baakola ku bufuzi obutaali bwa bwenkanya, naye bonna bakkiririza mu Kulaane emu n'obwannabbi bwa Muhammadi. Ekituufu kiri nti Abasunni bakwatibwa ennaku era bawulira bubi mu ngeri y'emu ku byatuuka ku Ali n'abaana be, Hassan ne Huseini, n'abenju ye. Buli mwaka Abashiya bajjukira Olutalo lw'e Karbala n'okuttibwa kwa Huseini nga omuzira. Bangi ku bo beesalasala nga bakungubaga n'okulaga ennyike n'okuwulira ennaku olw'okuba nga abaabasooka baayabulira Huseini mu kaseera akazigizigi.

Kati bye njogedde ku byafaayo bimala wadde nga ngezezzaako okubifunza ennyo tudde ku nsonga ya demokulasiya. Ebyafaayo ebikwasa ennaku y'eyali entandikwa y'okukyusa obuyinza okuva mu mukono okudda mu mulala si na kuwera kwa ggwanga eri omufuzi omupya wabula na maanyi ga kitala na zaabu. Kino kyalabika okuba kawumpuli eyalumba Abasiraamu okuva olwo. Bannaakyemalira bulijjo bazze basobola okufuna abamanyi okugezaako okulaga enkola yaabwe nga bweri entuufu sso nga abalala baagaana ne bayimirira ku ludda olulala era ne basasula na bulamu bwabwe oba eddembe lyabwe. Ebintu byatambulanga bulungi kaliifa bwe yabeeranga omulungi ate ne byonooneka bwe yabeeranga omubi naye nga embeera embi

y'eyasinganga okulabika. Mu mbeera zombi obuyinza bw'abantu n'eddembe lyabwe ku mufuzi byagenda bisaanyizibwawo. Wabula obugunjufu bw'Obusiraamu bweyongera kutinta kubanga waliwo abantu abakkirizanga nti buvunaanyizibwa mu ddiini okunoonya okumanya, okukola obulungi mu sayansi n'okuteekawo obugunjufu. Gavumenti zaabawagira mu ngeri zonna naye ne zibalekera katono okuwandiika ku ddembe ly'abantu ku mufuzi n'amakubo g'okulaba nga akola bulungi. Olw'amaanyi g'obugunjufu bw'Obusiraamu mu bintu byonna eby'okumanya, eddembe lya semateeka ow'eggwanga lyawandiikibwako nnyo naye nga ebiwandiike byesuddesudde.

Eri baganda baffe abasagambiza ne banyoola ebigambo ku bikwata ku demokulasiya nga bw'atali mu Busiraamu, tubagamba nti demokulasiya teyali kimu ku bizibu bya ggwanga lya Busiraamu, wabula ekizibu bulijjo kyabeeranga kufugisa mukono gwa kyuma na bwannaakyemalira. Tuba bazibu b'amaaso singa ebyafaayo byaffe biremererwa kino okukitubuulira.

Eri abo abawaayiriza Obusiraamu obutabeera bugumiikiriza ku demokulasiya, tubagamba nti muli bakyamu, naye waliwo enjawulo enkulu. Mu demokulasiya wa Bulaaya Katonda ayinza okugaanibwa singa abalabe be bafuna akalulu k'abantu abasinga obungi. Wansi w'Obusiraamu semateeka yeesigamizibwa ku Shari'a bwe kityo etteeka lyonna erikoonagana ne Shari'a liba limenya semateeka. Kino bwe kituukirizibwa demokulasiya aba akola ebitundu kikumikukikumi. Okuzuukuka kw'Obusiraamu okuliwo kati kuli wala nnyo n'ebifaananyi by'obwannalukalala ebizimbulukusibwa oba ebigambo eby'obukabwe oba zi gavumenti za bamusibiramubbwa ezitakozesa ddiini oba gavumenti ezeeyita ezikozesa eddiini. Abayigirize bangi n'abantu bangi abasirifu baavumbula ebintu nga bwebiri mu ddiini era ne bazuukuka ku biyigibwa okuva mu byafaayo. Tebakumwamu muliro gwa ŋŋombo ezitalina mulamwa. N'okuba, abamanyi Abasiraamu baamala dda okusalawo nti eggwaga eritali ssiraamu naye nga litambulira ku bwenkanya ly'erisinga ery'Abasiraamu erijjudde effugabbi n'obulyazaamaanyi.

B. Obusiraamu Munda:

Empagi z'Obusiraamu Ettaano

Essuula I ne II zoogera ku mpagi z'Obukkiriza, ezirambikibwa mu bigambo bya nnabbi Muhammadi:

"Kwe kukkiriza Katonda, bamalayika Be, Ebitabo Bye, ababaka Be, Olunaku Lwenkomerero, n'okkiriza n'okugera (kw'otalinaako kyakukukolera) ky'ekimu kulungi oba kubi." Mu kubyogerako tetwabyogeddeko nga 'ebyennono' ebirina okukkirizibwa mu

buzibubwamaaso wabula twabireetedde mu ngeri egendera ku magezi n'enkola y'okulowooza ey'ekiyivu. Engeri Kulaane bulijjo gy'esomooza amagezi g'omuntu okulowooza n'okulaba obubonero n'okubuuza ebibuuzo n'ekigendererwa ky'okumatiza mu kifo ky'okukakaatika ebintu obukakaatisi.

Enzikiriza y'Obusiraamu n'empagi z'obukkiriza bifaanana n'eddiini endala ezitambulira ku nnono ya Bulayimu, Enzikiriza Eyeekikristo n'Obuyawudi. Ekyamazima kiri nti Obusiraamu bwogera ku babaka ba Katonda abalala n'abagoberezi baabwe nga "abasiraamu" (nga tukozesa "a" entono) abagoberera "obusiraamu" (nga tukozesa "o" entono), nga amakulu g'obusiraamu mu lulimi olwogerwa bulijjo kwe kwewaayo eri okusalawo kwa Katonda. Oluvannyuma lw'okulaga mu ssuula eno maapu eyaawamu ey'eddiini y'Obusiraamu ne Shari'a yaayo, ekitundu kino kikwata ku ludda olumu olweyawulidde Obusiraamu, nga y'enkola y'okusinza. Kino ky'ekinyusi ky'Obusiraamu okuva essira lwe kirissa ku Musiraamu sekinnoomu Obusiramu obuli awamu busobole okukolebwa ebitundutundu ebiramu, oba bwe tukissa mu bigambo ebirala, omuzimbo guzimbibwe ne bulooka ennamu.

Okusinza okw'etteeka kulimu ebintu bitaano, nga nnabbi Muhammadi bw'abinnyonnyola. "Obusiraamu buzimbirwa ku mpagi ttaano: okulangirira (okuwa obujulizi) nti teri kisinzibwa mu butuufu okuggyako Katonda (Allah) era nti Muhammadi mubaka We, okuyimirizaawo esswala, okuwa Zaka (omusolo), okusiiba Ramadan ne Hijja (okulambula Kaaba) bwe kuba kusobose."

Olulala, nnabbi bwe yasabibwa okunnyonnyola Obusiraamu kye butegeeza, yayogera mpagi ezo ettaano. Ekiteetaagisa na kwogerera, kwe kuba nga abantu tebasula mu mpagi zokka kubanga empagi ziwanirira buwanirizi kizimbe kyonna. Abo abakomya Obusiraamu ku bintu ebyokusinza byokka baba babulamu okutegeera Obusiraamu bwonna nga bwe buli era nga bwe buzingiramu ebintu ebingi n'obubonero ebintu by'okusinza bino bwe bikiikirira mu bulamu okutwalira awamu. Kati tugenda kwogera mu bufunze ku buli emu ku mpagi zino. Zirimu bintu byokka ebyetaagisa okukolebwa mu butono obusembayo (ebintu ebyalaalikibwa), kwo okusinza mu muwendo gwonna oba engeri yonna n'okukola ebintu ebirungi n'ebyokuyamba ebyo bingi era tebiriiko kkomo, bituukira ddala wala ku kusisinkana abantu n'ekyenyi ekitangaavu (n'amaaso amakyamufu) oba okuggya ekintu ekyandiyisizza omuntu obubi mu kkubo nga Muhammadi bwe yasomesa. Buli kintu mu bulamu obwabulijjo kiyinza okufuuka eky'okusinza okusinziira ku nniya y'omuntu.

## (1) Okulangirira (Shahada)

Ebigambo ebyangu 'Mpa obujulizi nti Katonda Yekka y'alina okusinzibwa era nti Muhammadi mubaka We' bye ebiyingiza omuntu Obusiraamu. Okubyatulira mu maaso g'abajulizi babiri kye kyokka ekyetaagibwa mu bantu abapya abaagala okuyingira Obusiraamu. Era biri mu bigambo ebyogerwa mu kukoowoola abantu okugenda okusaala (adhan) era kiddiŋŋanibwa nga omuntu asaala. Awamu n'ekyo, binene okusingako ku kuba ebigambo ebyogerwa obwogerwa, kubanga bw'otwala Katonda nga Katonda wo kitegeeza nti omutwala okuba agenda okukuwa ekyokukola era anaakuluŋŋamya mu bulamu bwo, nga towuguddwa bintu birala ka babe bantu, bintu oba embeera gy'obeeramu n'omwoyo gwo bye gwagala. Ate bw'okkiriza nti Muhammadi mubaka wa Katonda kiba kitegeeza okuwera okugoberera Muhammadi by'alagira ne by'asomesa n'okukkiriza nti biva wa Katonda. Mu kutaputa Obusiraamu okuzze kukolebwa okumala emyaka emingi, ebitabo bingi ebizze biwandiikibwa ku buwanvu bw'amakulu g'ebigambo 'Katonda Yekka y'alina okusinzibwa era Muhammadi mubaka We' n'ebibivaamu.

## (2) Okusaala (Swalat)

Esswala eyeemikolo eyawukana n'essaala endala mu nkozesa y'ekigambo eyaabulijjo, ekitegeeza okunnyonnyola engeri gy'owulira eri Katonda ekiseera kyonna mu kifo kyonna n'okumusaba obuluŋŋamu, obuyambi n'okusonyiyibwa, ekintu ekirungi ennyo mu bulamu era ekissibwako essira ky'ekimu mu Busiraamu oba mu ddiini endala. Esswala ey'emikolo mu Busiraamu ekolebwa mu ngeri yanjawulo era erimu ebintu byawufu, omwoyo n'omubiri mwe byetabira mu kukolera awamu. Eweebwa ebiseera bitaano olunaku kumakya ennyo, mu ttuntu, olweggulo, nga enjuba egudde n'ekiro. Zisaalibwa mu kifo kyonna (awaka, mu muzikiti, ku mulimu, n'awalala) omuntu nga ali yekka oba n'Omusiraamu omulala oba abalala abasajja n'abakazi oba abakazi bokka, omu ku basajja akulemberamu esswala n'akola nga 'imaamu'. Esswala etwala eddakiika ntono okusaalibwa. Esswala y'omuttuntu ku lunaku lwokutaano erina okusaalibwa bantu bangi (mu kibinja) mu muzikiti era ekulemberwa okubuulirira (Khutba). Imaamu (omuntu akulembera esswala) si muntu akola omulimu gw'obuweereza (mu muzikiti) si tteeka nti alina kubeera omuntu y'omu buli kiseera, wabula obusomi n'okumanya Kulaane n'eddiini bitunuulirwa mu kumulonda (badokita, abasomesa, abasuubuzi n'abalala wamu n'abamanyi mu ddiini batera okulowoozebwako mu kutwala obuvunaanyizibwa buno). Omuntu okusaala alina okubeera omutukuvu, nga amaze okweyonja (okufuna wuzu) omuli okukozesa amazzi okuyonja mu kamwa, mu nnyindo, mu maaso, amatu, emikono okutuuka ku nkokola, okusiimuula omutwe n'amatu n'okunaaza ebigere. Okweyonja okwekika ekyo okumu kuyinza okusobozesa omuntu okusaala

esswala eziwera bw'aba nga tafuuyisizza, teyeeteewuluzza, tayisizza mukka oba okwebaka otulo. Okwegatta mu byobufumbo kukakasisaako omuntu okunaaba omubiri gwonna. Abakazi baggyibwako obuvunaanyizibwa bw'okusaala bwe babeera bakyavaamu omusaayi gw'okusuulumba (oba ogw'obwannakawere), era bwe guyimirira baba balina okunaaba omubiri gwonna (Tuhr).

Buli sswala kuba kwogera na Katonda. Mu mbeera y'okwolekera Kaaba (omuzikiti ogwasookera ddala, ogwazimbibwa Jajja w'Abakkiriza Bulayimu n'omwana we Ismaila okusinzizaamu Katonda Omu, mu kifo ekyafuuka ekibuga Makka mu Buwalabu nga wayise ekiseera), esswala egguIwawo na kugamba nti "Allah Akbar", ekitegeeza nti Katonda y'Asinga Obunene (okusinga ebirala byonna), era olwo oba ovudde ku bintu by'ensi byonna nga ebigambo n'ebikolwa obyolekeza Katonda. Ebimu ku bigambo ebitakyuka ebisomebwa mu buli sswala y'Essuula Eggulawo Kulaane esoma bweti: "Okutenderezebwa n'okwebazibwa byonna bya Katonda, Omulabirizi w'ebitonde byonna. Omusaasizi ennyo, Omusaasizi olubeerera. Nannyini Yekka (era Omufuzi Yekka) ow'Olunaku lw'okubala (emirimu gy'abaddu Olw'enkomerero). Ggwe Wekka gwe tusinza, era Ggwe Wekka gwe tusaba okutuyamba. Tuluŋŋamye eri Ekkubo Eggolokofu. Ekkubo ly'abo be wagabira ebyengera, sso si ery'abo abaasunguwalirwa wadde abaabula." (1:1-7) Mu kukutama n'okuvunnama (eri Katonda) nga asaala abyogereramu ebigambo ebyenjawulo nti "Okutenderezebwa kwa Katonda wange Omunene", "Okutenderezebwa kwa Katonda wange Asinga okubeera waggulu ", "Allah awuliriza abo abamwebaza " n'okusaba okujjuza omutima gw'omuntu, esswala ekomekkerezebwa mu kutuula n'okuddamu okukkaatiriza obukkiriza, Shahaada, n'okusabira Muhammadi ne Bulayimu n'abantu baabwe n'abagoberezi baabwe emirembe n'okusaasira kwa Katonda. Okuggyako okwetooloola omuzikiti gwa Kaaba e Makka wokka abantu gye bayimirira okusaala mu ngeri y'enkulungo (mu kifaananyi ekiwuniikiriza). Mu nsi yonna bayimirira mu nnyiriri eziteredde obulungi, nga tebalekaamu miwaatwa, era nga boolekera awali Makka. Abakyala ebiseera ebisinga babeera mabega nga kino si lwakuba nga eddiini ky'ebalagira wabula lwa kusalawo kuwa kifaananyi ekirungi, okuva abakazi lwe bawulira obulungi nga teri musajja abali mabega mu kiseera ky'okukwekyusa mu kukutama n'okuvunnama.

Esswala, azaalaalikibwa n'eza kyeyagalire, ggwanika lyamaanyi ery'omwoyo ery'okutoolako. Ereeta emirembe, obutukuvu n'obutebenkevu era ereetera omuntu okuwulira muli nga ali kumpi ne Katonda. Mu ngeri eyeekyewuunyo ekendeeza okutegana n'okutawaana okw'obulamu okubituusa ku ddaala erifugika. Okubeerawo ebbanga

wakati w'ebiseera ebitaano olunaku, nga kwe kuli n'ekitandika, esswala zirimu okuvumula era tezirekaawo mwagaanya gwa kufuna birowoozo bikyamu oba okukola ebyonoono.

(3) Zaka (omusolo gw'abanaku)

Okuwaayo ssente mu kuyamba abanaku kintu ekitenderezebwa ennyo era kigenda wala nnyo, naye Zaka, empagi y'Obusiraamu eyookusatu, eyawukanako ku kino kubanga yo tteeka okugiwaayo era eweebwayo mu bipimo ebigerekeddwa. Okutwalira awamu, ekiba kifisse ku byetaago n'ebisaasaanyizibwako ebirala, era ne kiterekebwa okumala omwaka mulamba, kiba kirina okutoolwamu Zaka mu kigero kya bbiri n'ekitundu ku buli kikumi. Bwe zityo ssente ezitakola zirina okuweebwako ekibonerezo kya kukendeera okumala emyaka nga amakumiana nga ekyo kiyamba okusikiriza okuteeka ssente mu mirimu bwe zityo ne ziyamba mu bintu ebigasa abantu. Ebintu ebirala ebifunibwako amagoba n'amagoba gennyini nabyo birina embala yaabyo, okugeza ssente ezifunibwa okuva mu makolero, ebyobulimi n'ebisolo, ennyumba ezipangisibwa, n'ebirala, nga bwe byannyonnyolwa mu mitemwa egyannyonnyola awalala. Zaka bbanja omwavu ly'abanja mu byobugagga by'abagagga era si saddaaka yakwesiimira oba buyambi. Mu ggwanga ly'Obusiraamu ekuŋŋaanyizibwa gavumenti era kkubo eryamaanyi erivaamu ssente okutuukiriza ebintu ebyenjawulo, erijjuulirizibwa n'emisolo emirala egiri mu mateeka. Eyinza okuweebwa ebibiina by'Abasiraamu ebyobwannakyewa oba okuweebwa abeetaavu obutereevu eyo amateeka g'Obusiraamu gye gatakola (okugeza mu nsi Abasiraamu gye bali abatono oba mu nsi ezitatambulira ku ddiini). Abeetaavu abatali Basiraamu nabo bayinza okugattibwa ku bafuna ku Zaka.

Zaka ekiikirira olujegere olutakuka oluyunga abantu abawangaalira mu kitundu ekimu, abo nnabbi Muhammadi beyayogerako okubeera "nga ebiyungo eby'omubiri ogumu, ekimu bwe kifuna obuvune ebirala byonna biba bijja kukosebwa." Mu lulimi Oluwalabu olwabulijjo, ekigambo zaka kitegeeza "kutukula", ekitegeeza otukuza ensimbi zo nga oyita mu kuwaayo zaka. Abasiraamu bwe bawa Zaka muli bawulira nti baba basize sso si kusasula bbanja.

(4) Okusiiba Lamanzaane

Omwezi gwa Lamanzaane gumu ku myezi egya kalenda egoberera okuboneka kw'omwezi, era okuva kalenda eno lw'ekendeerako ennaku kkuminalumu ku kalenda ey'omwaka (eya Gregoori), Lamanzaane buli mwaka ekendeerako ennaku kkuminalumu ekisobozesa okusiibira mu biseera n'embeera y'obudde ebyenjawulo mu bulamu bw'omuntu. Okuva mmambya lw'esala okutuusa enjuba okugwa tewaba kulya wadde

okunywa (n'amazzi obuzzi), naye oluvannyuma nga enjuba egudde emmere n'ebyokunywa bikkirizibwa. Waliwo abasonyiyibwa okusiiba olw'ensonga z'obulamu n'okutambula. Okwegatta mu byobufumbo nakwo tekukkirizibwa mu biseera by'emisana, era omuntu alina okwewala okulaga obusungu oba empisa embi endala. Lamanzaane si mwezi gwa kufa njala kubanga okufuna ebiriisa n'amazzi mu mubiri birina okubeerawo ekiro wadde nga kiba kirungi okufunibwa mu mwoyo ogw'okwefuga ennyo. Lamanzaane kutendeka okwawaggulu mu kwefuga n'okufuga omwoyo, engeri omuntu gy'awangulamu enneeyisa eyaabuli lunaku n'agumira enjala n'ennyonta (kubamu akafaananyi butya obuntu bwe bwandibadde nga obusobozi bw'okwefuga tebuliiwo).

Okusiiba kulimu ekintu ekyongera ekitiiwba ky'omuntu bw'abuuka eddaala ly'ebyetaago ebirabwako essira n'alissa ku by'omwoyo. Omwezi guba nga okugenda mu "kwerongoosa" era gufaanana nga okuteeka omuliro mu baatule ey'okukola omwaka omulamba. Okusinza okunyinyitivu n'okusaddaaka bye birabwa mu mwezi ogwo. Bwe guggwaako Abasiraamu bajaganya emu ku Idi ebbiri (endala ebeerawo nga ekiseera kya hijja kifundikirwa) n'okusaala esswala eyenjawulo eyaawamu kumakya n'okubeera mu mbeera y'okusanyuka n'abomumaka n'abeemikwano.

(5) Hijja (Okulamaga olw'e Makka)

Obusiraamu bulina akakwate kanene n'omulimu ogw'okusaasaanya eddiini ekkiririza mu Katonda Omu ogwa Bulayimu nga empagi yaabwo eyookutaano (Hijja) mikolo egy'okujjukira Jajja w'Obusiraamu. Mu kukkiririza kwe kwonna mu Katonda Omu n'okwewaayo (obusiraamu) kukusalawo Kwe kwokka, Bulayimu yafuna ekigezo eky'okwaŋŋanga obufuzi bwa Kabaka Nimuloodi (eyagamba nti okufaanana ne Katonda wa Bulayimu, naye yali alina obuyinza obutta n'obulamusa nga ayita mu kulagira omusibe omu attibwe ate omulala alekebwewo nga mulamu. Bulayimu bwe yamuddamu nti Katonda aleeta enjuba okugijja e Buvanjuba n'asoomooza Nimuloodi okugireeta nga agiggya e Bugwanjuba, Kabaka ebigambo byamukalira ku matama eky'okwogera ne kimubula). Era mu kwaŋŋanga abantu baabulijjo n'abakulembeze baabwe abeddiini bwe yatemaatema ebibumbe byabwe, yakwatibwa n'asalirwa ekibonerezo ekyokukasukibwa mu muliro aggyiiremu, naye Katonda yamukuuma n'amuwonya "Twagamba (omuliro) nti: "Muliro! Beera bunnyogovu n'eddembe eri Bulayimu!" (21:69) Wabula okugezesebwa okusingako amaanyi kwaliwo Bulayimu, olw'okupeekebwa mukyala we Sarah bwe yakkiriza okutwala Hajara ne mutabani waabwe Ismaila n'abaleka mu ddungu, "n'ekigambo ekyo ne kiba kizibu nnyo mu maaso ga Bulayimu olw'omwana we." (Olubereberye 21:11) Bulayimu bwe yabaleka mu kifo ekyali kijja okufuuka ekibuga

ky'e Makka mu biseera eby'omumaaso, entanda yaabwe yasemberera okubaggwaako olwo nnyina w'omwana n'abeera mu buzibu bw'okunoonyeza omwana amazzi wakati mu kutya n'okuggwaamu essuubi, okutuusa Oluzzi lwa Zamuzamu lwe lwatandika okufukumuka amazzi ekintu ekyali kitasuubirwa. Bulayimu yateranga okugenda okubalambula, era mu lumu ku nkyala ze Katonda yamulagira okuzimba omuzikiti ogw'okusinzizaamu Katoda ogwasooka, nga ayambibwako Ismaila, n'okukoowoola abakkiriza okulamaga (okukola hijja) okw'okulambula omuzikiti ogwo buli mwaka n'ekigendererwa ky'okusinza. Okugezesebwa okwasinga obuzibu awatali kubuusabuusa kyali kiragiro okuva eri Katonda nga alagira Bulayimu okusala omwana we, ekyo kye yeeteekateeka okutuukiriza, naye ne kigobererwa okusalawo kwa Katonda okulekawo omwana nga mulamu n'amununula n'endiga.

Bwekutyo okukola hijja kwatandika ne Bulayimu ne Ismaila ne kugenderera okuva olwo nga tekuyimiriddeemu. Wabula ebyembi abantu nga wayise emirembe egiwera baddayo mu kusinza ebibumbe, era Ennyumba ya Katonda ne bagifuula ennyumba y'ebibumbe. Buli kika kya Bamusinzabibumbe Abawalabu kyatwala ekibumbe, ne kikiwa erinnya, era ne kifuna ekifo mu Kaaba we kikiteeka. Ekiseera ky'okulamaga kyo kyasigalawo, naye mu kifo ky'okusinza Katonda kyafuuka kiseera kya kusanyuka na bivvulu, kunywa bitamiiza na kukola bikolwa bya bivve, era emikolo emipya gyayiiyizibwa okugeza okwetooloola Kaaba nga abantu bali bukunya nga eno bwe bakuba mu ngalo, okuyimba n'okufuuwa firimbi. Kyali kiseera kya kwekolera ssente eri abantu b'e Makka, abo ebyenfuna byabwe ebyali biyimiridde ku kiseera kino ne ku ŋŋendo ebbiri ezookusuubula okw'obwakayungirizi wakati w'e Buvanjuba (Africa ne Asia) n'e Bugwanjuba (Syria n'okweyongerayo mu Bwakabaka bwa Byzantine). Bakabona baabalukawo okwogerera ebibumbe n'okukkiriza ebirabo ne saddaaka ebyabiweebwanga.

Embeera yasigala bwetyo ku ludda olwo olw'ensigo ya Bulayimu (olwa Ismaila) okumala emyaka enkumi n'enkumi. Okuva mu bazzukulu ba Ismaila abeewala, okuva mu kika ekyamaanyi eky'Abakulayishi, Muhammadi yazaalibwa mu mwaka 570. Kitaawe yafa nga omwana tannazaalibwa, ate nnyina n'afa nga omwana akyali muto. Muhammadi yakuzibwa jjajja we, era naye bwe yafa nga wayise akaseera, yalabirirwa omu ku bakitaawe abato. Bwe yakula yafuuka omuntu aweebwa ekitiibwa era eyeegombesa abantu b'ekitundu bonna, yapaatikibwako erinnya erya "omwesigwa" nga akyali muvubuka. Nga awezezza emyaka abirimuetaano yawasa namwandu omugagga Khadija, gwe yali addukanyiza ebyobusuubuzi era eyasiima empisa ze n'enneeyisa. Khadija yali amusinga emyaka kkumineetaano, wabula baawangaala mu bufumbo

obwessanyu obwalimu omukyala omu okumala emyaka abirimumunaana okutuusa Khadija lwe yafa. Teyeetabanga mu kusinza ebibumbe nga abantu be oba mu kukola ebikyamu wadde ebivve ebyali bifuuse rnkola ya bui wantu mu Bawalabu b'ebiseera ebyakulembera Obusiraamu (jahiliyya ekitegeeza obutamanya).

Yateranga okugenda mu mpuku ku ntikko y'olusozi okumpi n'e Makka okulowoolereza n'okufumiitiriza, era lwali mu lumu ku nnambula ze Malayika Jibriilu bwe yamulabikira n'amuleetera omulimu omutukuvu ogw'obwannabbi ogwali gumuweereddwa Katonda, era n'amuwa obubaka obwasookera ddala okuva mu Kulaane obwali busoma bwe buti:

"Soma (nga otandika) n'Erinnya lya Katonda wo Oyo eyatonda (ebitonde byonna)! Eyatonda omuntu nga amuggya mu kitole ky'omusaayi. Soma! Era Katonda wo ye Mugabi asinga. Oyo eyayigiriza okuwandiisa ekkalaamu. Yayigiriza omuntu bye yali tamanyi." (96:1-5) Omwezi gwali gwa Lamanzaane, n'ekiro kyali Kiro Kyamaanyi (Qadr). Muhammadi yabuutikirwa entiisa, n'ayanguwa okudda eka nga atintima, mukyala we n'amugumya n'amukkakkanya nga bw'agamba nti: "Ndayira Oyo afuga omwoyo gwa Khadija, nsabirira ofuuke nnabbi w'abantu bano. Oli waakisa eri abooluganda lwo, ogabula abagenyi, oyamba abeetaavu era oyogera mazima, bwatyo Katonda tayinza kukulekerera."

Malayika yamulambula omulundi omulala, n'omulala okutuusa Muhammadi bwe yagenda mu maaso n'omulimu gwe. Wadde nga ge gaali amazima era nga kuva ku kusinza bibumbe okudda ku nnono ya Bulayimu ey'okusinza Katonda Omu, kino kyali kyakabi nnyo eri omukago wakati w'abagagga n'abaamaanyi ne bannaddiini, okubeerawo kwabwe okwali kwesigamye ku mbeera okusigala nga bweri nga tekyuse. Muhammadi n'abagoberezi be baakijjanyizibwa n'okuboonyaabonyezebwa okumala emyaka kkumineesatu, okutuusa lwe baasenguka okugenda e Madiina gye baasimba amakanda era ne bakkirizibwa (mu Kulaane) okwerwanako. Gye byaggweera nga amagye ga Muhammadi gaawangudde Makka, ne balangirira ekisonyiwo, naye baayonoona ebibumbe, ne batukuza ekiggwa kya Bulayimu okukiggyamu okusinza ebibumbe ne bazzaawo eddiini nga bwe yali mu butukuvu bwayo. Okukola hijja kwagenda mu maaso mu biseera byakwo nga bwe byali, era empagi eyookutaano yalaalikibwa ku buli Musiraamu omusajja n'omukazi omulundi gumu mu buwangaazi bw'abo abasobola mu mubiri n'ebyensimbi. Oluvannyuma lw'okunnyonnyola kuno okuwanvu, abaffe eyo tebeera nsonga ereetera omutima obulumi nga gusoma ku bakugu abo n'abamanyi (bakabona n'abatali Basiraamu abaasoma ku Busiraamu) abaayogera ku kulambula ennyumba ya Katonda (hijja) nga "omukolo gw'okusinza ebibumbe ogwayingizibwa mu Busiraamu"?

Ebiseera by'okulamaga bituuka mu mwezi ogwekkumineebiri oguyitibwa omwezi gwa hijja (Zul Hijja), ogwa kalenda egoberera okuboneka kw'omwezi, nga gwali gumanyiddwa bulungi Obusiraamu we bwajjira, okuva lwe gwali mu mikolo gya Bulayimu. Abasajja balina okwambala ku mubiri essuuka bbiri ezitali ntunge, nga munda temuli lugoye lwonna okuggyako oluusi sapatu n'omusipi oguliko ensawo (omukandala). Ekyambalo kino kyambalibwa abasajja bonna era bonna baba bafaanana nga tewali kibaawula mu madaala era beetabula wamu mu luganda olujjuvu n'okwagala ennyo buli omu okuwa munne obuyambi buli we kiba kyetaagisizza, nga bali waggulu w'enjawukana zonna mu langi, omutindo, amawanga, obuyigirize ... nga bulungi bwokka obw'obuntu bwe bwolesebwa n'obutukuvu bw'obukkiriza obulaga nti omuntu maka GAMU agasinza KATONDA OMU. Abakyala bo bambala engoye ezaabulijjo ezibikka omubiri gwonna okuggyako mu maaso n'ebibatu. Tewali kusosola, era amaka agamu n'ebibinja ebyenjawulo bibeera wamu waleme kubaawo babulira mu bukadde bw'abantu.

Emikolo egikolebwa mulimu okusinziza ku Muzikiti gwa Bulayimu n'okwetooloola Kaaba, okutambula emirundi egiwera wakati w'obusozi Swafa ne Marwa awo Hajara we yaddukira mu kutya nga anoonyeza mutabani we amazzi, okukuŋŋaanira ku Lusozi Arafat mu kusaala n'okusaba, okuyimirira mu bifo ebisatu sitaane we yagerezaako okusendasenda Bulayimu aleme kusala mwana we n'okukasuka obuyinja ku bifo ebyo nga akabonero akalaga okuwangula okusendasenda okwo. Entikko y'emikolo ye sswala eyaawamu n'okubuulirira ku Eid (ey'okusala ebisolo) kino nga kigobererwa okusala ebisolo eby'endiga (ebigabirwa abanaku naye nga ekitundu kigenda eri aboomumaka n'emikwano) nga kino kikolebwa okugoberera nkola ya Bulayimu. Abasiraamu abatali mu hijja nabo Eid bagikuza na kusaala sswala eyaawamu (n'okubuulirira) n'okusala ebisolo nga endiga, era okuteekateeka ebyemisana bya Eid kiseera kya ssanyu na kweyagala. Olw'ebisolo ebingi ebisalibwa mu hijja okumpi n'e Makka, ebitasobola kuliirwawo, aboobuyinza mu Saudi Arabia baggulawo ekkolero ery'okuteeka ennyama mu mikebe (nga bamaze okufuna fatuwa eyeetagisa oba ensalawo y'abamanyi ey'eddiini) okukuuma n'okuteeka ennyama mu mikebe n'ekigendererwa ky'okugiweereza abanaku n'abeetaavu mu nsi z'Abasiraamu. Okulafuubana kwabwe okusuza abalamazi n'okusobozesa (abantu abawera mu butono obukadde bubiri) okujjulukuka okuva mu kifo okudda mu kirala mu kiseera n'ekifo ebitono, birina okutenderezebwa era mulimu gwa ttendo.

C. Empisa z'Obusiraamu

A Ebigambo bya Kulaane Ebiwoomu

Empisa z'Obusiraamu zifaanana n'empisa mu Nzikiriza Eyeekikristo n'empisa mu Buyawudi mu mbeera yaazo eteyonooneddwa era nga bwe zaayogerwa mu Tawuraati n'Enjiri era awatali kukyusakyusa mu mpisa eza bano abasembyeyo (Abuyawudi n'Abezikiriza Eyeekikristo) okukolebwa emisana ttuku ne kukkiriza (bannaddiini!) ab'omunsonda ezimu okuzannyira mu ngeri eyeekyeyonoonere mu mpisa ezaasikirwa ne bakyusa amateeka g'empisa mu ngeri efuula ebintu ebyabadde obugwenyufu eggulo okulabika nga empisa olwaleero, era ne babiwa amannya amapya (amalungi) okugeza "omukwano", "*gay*", "enkolagana", "*boy/girl friend*", "mukwano" n'ebirala, nga basuubira nti erinnya eddungi liyinza okukyusa (oba okutumbula) egibadde emize.

Mu kifo ky'okuteeka ku lukalala n'okulandulula ebintu kimukukimu, twalowooza nti kuba kusiga kulungi mu kitundu kino omusomi okumutwala butereevu ku nsulo, nga tulaga ebitundu ebiwera ebisimbuliziddwa mu Kulaane ne Hadiisi za nnabbi Muhammadi (ebigambo bye). Kino kifo omusomi Omuzungu kyabulamu era ky'atatuukako olw'emiko n'emiko egiwa ekifaananyi ekikyamu abantu abeeyita abakugu era abamanyi ensonga. Bwe tutyo emirundi mingi gye tusoma oba okuwulira ku mikutu gya laadiyo ne terefayina butya Kulaane bw'eragira Abasiraamu okulimba oba okubba oba okutta abatali Basiraamu, era nti Muhammadi teyalina kisa nga mumenyi w'amateeka, omutamiivu eyalina bye yeeyagaliza, era eyalina obwagazi obungi eri abakyala. Tugezaako, era ebiseera ebimu okwanukula kwaffe ne kufulumizibwa n'olumu ne tufuna okwetonderwa, naye era ekintu kye kimu ne kiddamu. Awamu n'ekyo, mu kulafuubana kwaffe okutali kumu, abantu bagenda beeyongera okumanya ekituufu ku Busiraamu, era abantu abawera bwe baliba basobola okwawula ebikyamu mu bituufu, eyo y'eriba enkomerero ya kampeyini ow'okwonoona Obusiraamu n'okubusiiga enziro abantu bangi kye baafuula emirimu mwe baggya ekyokulya.

Empisa z'Obusiraamu si lukalala bukalala olw'ebintu ebirina okukolebwa n'obutakolebwa. Ekigendererwa kyazo kwe kuzimba omuntu amanyi era akkiriza obuvunaanyizibwa bw'omuntu nga omusgire wa Katonda ku nsi olwo abe nga ayagala okulabirira obutonde obumuliko n'obutonde obuli ebweru mu kukkiriziganya n'ebiragiro bya Nnannyini butonde obwo. Wano tuleese ebigambo ebimu, nga tetugoberera nsengeka yonna okuggyako eyo etuggyira mu mitwe.

I. Ebigambo bya Kulaane Ebiwoomu

(1) "Abaddu ba (Katonda) Omusaasizi ennyo beebo abatambula mu nsi nga bakkakkamu (beetoowaze). Abatategeera bwe baba boogedde nabo (ebigambo ebitaliimu kawoowo) bo babaddamu bigambo ebirungi ebitabafunyisa musango. Era abo abavunnama ne bayimirira ekiro ku lwa Katonda waabwe. Era abo abagamba nti: "Katonda waffe! Tuwonye ebibonyoobonyo bya Jahannama. Ddala ebibonyoobonyo byagwo byalubeerera si byakwawukana na muntu aliba aguyingidde. Ddala Omuliro kisulo kibi nnyo era kifo kyakubeeramu kibi. Era abo, nga bwe baba bagabye tebadiibuuda wadde okukena, okugaba kwabwe ne kubeera wakati w'ebyo byombi. Era abo abatasinziza kirala kyonna ku Katonda, era abatatta muntu oyo Katonda gwe yagaana, okuggyako nga waliwo ensonga entuufu mu mateeka, era nga tebenda. Omuntu akola ebyo ajja kufuna ekibonerezo, ebibonyoobonyo by'alifuna ku Lunaku lw'enkomerero bijja kukubisibwamu era ajja kutuuzibwa mu Muliro olubeerera nga anyoomeddwa; Okuggyako oyo eyeenenya, n'abeera mukkiriza n'akola emirimu emituufu. Abo ebibi byabwe Katonda abikyusa ne batandika okukola ebirungi. Era Katonda bulijjo Musonyiyi nnyo, Musaasizi olubeerera. Era oyo eyeenenya n'akola emirimu emituufu, ddala (bw'amala okufa) adda eri Katonda nga ali mu mbeera nnungi. Era abo abatabeera wakolerwa oba woogererwa bikyamu era bwe baba bayise mu bifo awoogererwa oba okukolebwa ebitaliimu nsa bayitawo nga bessizzaamu ekitiibwa. Era abo bwe baba bajjukiziddwa *aaya* za Katonda waabwe tebazeefuulirako bakiggala oba bamuzibe. Era abo abagamba nti: "Katonda waffe! Abakyala baffe (oba abaami) n'ezzadde lyaffe batufuulire essanyu eri amaaso gaffe, era otufuule abakulembera abo abatya (ebibonerezo byo)." (25:63-74)

(2) "Mwanguwe (okukola ebyo ebibaleetera) okusonyiyibwa okuva eri Katonda wammwe n'Ejjana obugazi bwayo nga buli nga obugazi bw'eggulu zonna n'ensi, nga yategekerwa abatya Katonda; abo abagaba mu biseera ebyessanyu n'ebyobugubi, ne bafuga obusungu, ne basonyiwa abantu. Mazima Katonda ayagala abayisa obulungi.

Era abo bwe baba bakoze ebivve oba nga balyazaamaanyizza emyoyo gyabwe (ne bakola amazambi agatali manene) bajjukira Katonda ne basaba okusonyiyibwa ebyonoono byabwe – ani oyo asonyiwa ebyonoono atali Ye – era ne batalemera ku bye baba bakoze, nga bamanyi (nti kye bakola kyonoono). Abo empeera ze balifuna kuliba kusonyiyibwa okuva eri Katonda waabwe n'Ejjana ezirina emigga egikulukutira wansi waazo. Baakuzibeeramu emirembe n'emirembe. Era eyo mpeera nnungi nnyo eri abakola (ku lwa Katonda)." (3:133-136)

(3) "Awo Lukumaani we yagambira mutabani we nga amubuulirira nti: 'Mutabani! Togattanga ekirala kyonna ku Katonda. Ddala okugatta ekirala

ku Katonda bulyazaamaanyi bwakika kyawaggulu.' Twalagira omuntu (okuyisa obulungi) bazadde be. Nnyina yamuwanirira (mu lubuto) mu bunafu (obugenda bweyongera) ku bunnaabwo, n'okumuggya ku mabeere (nga awezezza) emyaka ebiri. (Omuntu ne mmugamba nti:) 'Weebaze Nze weebaze ne bazadde bo ababiri, gyendi y'eri obuddo. Naye (abazadde) bwe baba bakufubyeko ongatteko ekyo ky'otalinaako kumanya, tobagonderanga. Wabula wangaala nabo bulungi ku nsi. Era goberera ekkubo ly'oyo eyeenenya (n'adda) gyendi. Oluvannyuma gyendi gye mujja okudda, olwo mbabuulire ebyo bye mwakolanga. 'Mutabani! Akantu (akakoleddwa) ne bwe kabeera nga kazitowa nga empeke y'akalo ne kabeera mu lwazi oba mu ggulu zonna oba mu nsi, Katonda ajja kukaleeta. Ddala Katonda akwata mpola abaddu be, Mukenkufu (ku bye bakola). Mutabani! Saala esswala nga bwe kyetaagisa, olagire okukola obulungi, oziyize okukola obubi, era ogumiikirize ku ekyo kyonna ekiba kikutuuseeko. Ddala ebyo biri mu biragiro ebisinga obukulu. Tokyusizanga bantu ttama (nga toyagala kubatunuulira olw'okwekuza), era totambulanga ku nsi nga weeyagala. Ddala Katonda tayagala muntu yenna eyeemanyi, eyeewulira. Era tambula mu ngeri eyeekigero (nga toyanguwa oba okusooba), okkakkanye n'eddoboozi lyo. Ddala eddoboozi erisinga obubi lye eddoboozi ly'endogoyi." (31:13-19)

(4) "Bannannyini bulungi mu mmwe n'obugazi mu byenfuna tebalayiranga obutawa baaluganda n'abeetaavu n'abo abaasenguka mu Kkubo lya Katonda, era tebanonooza nsobi era basonyiwe. Abaffe temwagala Katonda abasonyiwe? Katonda Musonyiyi nnyo, Musaasizi olubeerera. Ddala abo abakuba eky'obwenzi ku bakazi Abakkiriza abensa, abatalowooza na kukola kyakivve kyonna, (abawaayiriza) baakolimirwa ku nsi ne ku Nkomerero era baakufuna ebibonyoobonyo ebikakali." (24:22-23)

(5) "Obulongoofu tebuli mu kwolekera Buvanjuba oba Bugwanjuba (nga musaala); wabula obulongoofu (bwe bw'omuntu) oyo akkiriza Katonda n'Olunaku lw'enkomerero, ne Bamalayika, n'Ekitabo, ne Bannabbi, n'awa ebyobugagga, awamu n'okuba nga abyagala, abooluganda ne bamulekwa n'abeetaavu n'abatambuze n'awa (n'abali mu bwetaavu) abasaba; n'abiwaayo ne mu kununula abaddu, era n'ayimirizaawo esswala, n'atoola Zaka, era (obulongoofu bwa) abo abatuukiriza endagaano zaabwe bwe baba bazikoze, era abo abagumiikiriza mu biseera eby'obugubi n'obulwadde ne mu biseera by'entalo. Abo be boogera amazima era abo be batya (Katonda)." (2:177)

(6) "Ddala Abasiraamu abasajja n'Abasiraamu abakazi, n'Abakkiriza abasajja n'Abakkiriza abakazi, n'abasajja abagonvu (eri Katonda) n'abakazi abagonvu, n'abasajja abaamazima (mu bigambo ne mu

bikolwa) n'abakazi abaamazima, n'abasajja abagumiikiriza n'abakazi abagumiikiriza, n'abasajja abeetoowaze (eri Katonda) n'abakazi abeetoowaze, n'abasajja abasaddaaka n'abakazi abasaddaaka, n'abasajja abasiiba n'abakazi abasiiba, n'abasajja abakuuma obwereere bwabwe (ne batabukozesa byaziyizibwa) n'abakazi ababukuuma, n'abasajja abatendereza ennyo Katonda n'abakazi abamutendereza ennyo, Katonda yabategekera okusonyiyibwa n'empeera ennyingi." (33:35)

(7) Ddala Katonda alagira bwenkanya na kuyisa bulungi, n'okuwa abooluganda. Era agaana okukola ebivve n'ebikyamu n'okunyigiriza. Ababuulirira oboolyawo ne mwebuulirira. Mutuukirize endagaano za Katonda bwe muba muzikoze, era temumenya ebirayiro (ne mutatuukiriza bye mulayiriddeko) oluvannyuma lw'okubinyweza, nga Katonda gwe mufudde Omujulizi. Ddala Katonda amanyi byonna bye mukola." (16:90-91)

(8) "Katonda wo yalagira n'akibakakasaako nti musinze Ye Yekka era n'abazadde bombi mubayise bulungi. Omu ku bo oba bombi bwe baba bakaddiye nga okyaliwo, togezangako n'ofulumya ekigambo kyonna ekiraga okubeekaanya, era tobakaayuukiranga, wabula bagambenga ebigambo ebigonvu (ebissaamu ekitiibwa). Beera mwetowaze gyebali obabudeebude (nga kino okikola) olw'okubasaasira, era ogambenga (nga obasabira) nti: "Katonda wange! Basaasire nga (nabo) bwe banjola nga ndi muto." (17:23-24)

(9) "Oboolyawo Katonda n'ateeka omukwano n'okwagalana wakati wammwe n'abo (kati) abalabe bammwe. Katonda Waabuyinza era Katonda Musonyiyi nnyo Omusaasizi olubeerera. Katonda tabagaana kuyisa bulungi n'okubaako ku byobugagga byammwe kye muwa abo abataabalwanyisa mu ddiini era ne batabafulumya mu nnyumba zammwe. Ddala Katonda ayagala abantu abenkamunkamu." (60:7-8)

(10) "Abange mmwe Abakkiriza! Muyimirirengawo ku lwa Katonda nga muli abajulizi abenkanya. Temukkiriza bukyayi n'obulabe abantu bye babalinako okubaggya ku kwenkanya. (Mmwe) mubeere benkanya: ekyo kye ekisemberera okutya Katonda. Era mutye Katonda. Ddala Katonda amanyi nnyo byonna bye mukola." (5:8)

(11) "Abange mmwe Abakkiriza! Abamu mu mmwe tebajeejanga bannaabwe, osanga be bajeeja nga be babasinga obulungi. Wadde abakyala (tebajeejanga) bakyala bannaabwe, osanga be bajeeja nga be babasinga obulungi. Era abamu mu mmwe temugeyanga bannammwe, wadde okuyitiŋŋana amannya amapaatiike. Kibi nnyo omuntu okuyitibwa omwonoonyi oluvannyuma lw'okumala okukkiriza. Oyo ateenenya abo be balyazaamaanyi (olw'ebikolobero bye baba bakoze). Abange mmwe

Abakkiriza! Mwewale nnyo okulowoolereza; ddala okulowoolereza okumu musango. Era temukettereranga bannammwe. Era abamu mu mmwe temugeyanga bannammwe. Abaffe omuntu mu mmwe ayagala okulya ennyama ya muganda we nga afudde? Ekyo mukitamwa. Era mutye Katonda. Ddala Katonda akkiriza nnyo okwenenya, Omusaasizi olubeerera." (49:11-12)

(12) "Naye bwe baba nga baagadde wabeewo endagaano ey'emirembe kkiriza ogiteekewo, weesige Katonda. Ye awulira buli kimu, amanyi byonna. (8:61)

(13) "Ekirungi tekyenkana na kibi. (Ekibi) kiggyiseewo ekirungi ekisinga, ojja kulaba nga oyo wakati wo naye awali obulabe nga ali nga owooluganda owoomukwano (gwe weeyabiza)." (41:34)

(14) "Abaffe olabye oyo alimbisa okusasulwa kw'emirimu gy'abaddu (ku Lunaku lw'enkomerero)? Ye oyo asindiikiriza mulekwa; n'atakubiriza (mwoyo gwe n'abantu abalala) okuliisa abanaku. Ekiwonvu (mu Muliro) eky'ebibo-nyoobonyo kyakubeeramu (Abannanfuusi) abo abasaala; abo abalagajjalira esswala zaabwe. Abo (abasaala) olw'abantu babalabe; ne bakodowalira obuntu obukozesebwa obutonotono." (107:1-7)

(15) "Ekiwonvu (mu Muliro) eky'ebibonyoobonyo kyakubeeramu abo abakendeeza ku bye bapima ne bye balenga. Abo, abantu abalala bwe baba babapimira nga bo baagala bipimo bijjuvu; sso nga ate bo bwe baba bapimira abantu oba nga babalengera emirengo bakendeezaako. Abaffe abo tebakakasa nti bajja kuzuukizibwa (babalibwe); Ku Lunaku oluzito? Olunaku abantu lwe baliyimirira mu maaso ga Katonda alabirira ebitonde?" (83:1-6)

## II. Nnabbi Yayogera

(1) "Omuntu mu mmwe tayinza kubeera mukkiriza (owannamaddala) okutuusa lw'ayagaliza muganda we ekyo naye kye yeeyagaliza."

(2) "Oyo yenna mu mmwe alaba ekikolwa ekibi, akikyuse n'omukono gwe; bw'aba tasobodde, akozese olulimi lwe; era bw'aba tasobodde, akikyawe mu mutima – era obwo bwe bunafu bw'obukkiriza obusinga ."

(3) "Katonda wo yagamba bwati: Mwanadaamu, ebbanga ly'onoomala nga onkowoola n'onsaba, nja kukusonyiwa ky'onooba okoze, era sijja kufaayo. Mwanaadaamu, singa ebyonoono byo byali bituuka ku bire by'omubbanga n'onsaba okukusonyiwa, nandikusonyiye. Mwanaadaamu, singa ojja n'ebyonoono ebijjuza ensi n'onzijira nga tongasseeko kirala, nandikuleetedde okusonyiwa okujjuza ensi."

(4) "Katonda tatunulira mibiri gyammwe wadde nfaanana yammwe naye atunuulira mitima gyammwe na bikolwa byammwe."

(5) "Abantu benkanankana nga amannyo g'ekisanirizo. Mwenna musibuka mu Adamu: ate nga Adamu yava mu ttaka. Omweru tasinga muddugavu, wadde Omuwalabu okusinga atali Muwalabu okuggyako na kutya Katonda."

(6) "Owaamaanyi si ye mumegganyi nnamige. Owaamaanyi y'oyo eyeefuga w'awulirira obusungu."

(7) Waliwo omusajja eyabuuza nnabbi nti: 'Mu bantu bonna ani asinga okusaanira okumuyisa obulungi?' Nnabbi yamuddamu nti "Muzadde wo omukazi ". Omusajja yabuuza nti: 'Oyo bw'avaako ani addako?' Nnabbi yamuddamu nti: "Muzadde wo omukazi". Omusajja yabuuza nti 'Oyo bw'avaako ani addako?' nnabbi n'amuddamu nti "Omuzadde omukazi". Omusajja yabuuza nti 'Ani addako?' Olwo nnabbi n'amuddamu nti "Kitaawo"!

(8) "Abasinga obulungi ye oyo asinga okuyisa obulungi bakyala be. Era nze mbasinga obulungi."

(9) Nnabbi baamubuuza nti: "Omukkiriza asobola okubeera omutiitiizi?" n'addamu nti "Asobola". "Omukkiriza asobola okubeera omukodo?" nnabbi n'addamu nti "Asobola". Naye bwe yabuuzibwa nti "Omukkiriza asobola okubeera omulimba?" nnabbi yaddamu nti "Nedda. Tasobola kubeera!"

(10) "Ku lunaku olwokya ennyo mu biseera ebyekyeya omusajja yasanga embwa ku mugo gw'oluzzi naye nga enkalamata egitta, nga tesobola kutuuka mazzi. Muli yagamba nti "Embwa eno eteekwa okuba nga efa ennyonta nga ennuma." Omusajja yagenda ku luzzi, n'ajjuza engatto amazzi n'awa embwa n'enywa. Katonda yamusiima, era n'amusonyiwa ebyonoono bye byonna."

(11) "Obubonero bw'omunnanfuusi buli busatu: bw'ayogera alimba, bw'alagaanyisa tatuukiriza (by'aba asuubizza) era bwe yeesigibwa obwesige abumenya."

(12) "Katonda Wo agamba nti: 'Omuddu wange bw'ansemberera ekyenkana ekibatu musemberera ekyenkana enzira y'omukono; bw'ansemberera okwenkana enzira, musemberera okwenkana omukono; ate bw'ajja gyendi nga atambula, mutuukako nga nziruka."

(13) "Malayika Jiburiilu (Gabriel) yankuutira okukwata obulungi muliraanwa ne ntuuka okulowooza nti Katonda yali waakufuula muliraanwa omusika."

(14) "Olunaku Lwokulamula bwe lulituuka, eddoboozi lijja kuwulirwa nga ligamba nti: 'Bali wa abaasonyiwanga bannaabwe? Mujje eri Katonda wammwe mufune empeera zammwe. Buli muntu eyasonyiwa agenda kuyingira ejjana."

(15) "Katonda wange! Nkusaba onkingirize okuwankawanka n'ennaku. Nkusaba onkingirize obutiitiizi n'obukodo. Era nkusaba onkingirize amabanja n'okunyigirizibwa abantu."

(16) "Obwonoonefu bwe busaasaana mu bantu ne batandika okubukola ekyere n'okubusaasaanya, Katonda abasindikira endwadde eba temanyiddwa mu baabasooka."

(17) "Omwenge (ebitamiiza) ye nnyina w'ebibi."

(18) "Nneewuunya ebintu by'omukkiriza kubanga byonna birungi gy'ali. Bw'afuna ekirungi asiima (Katonda) ekyo ne kiba nga kirungi gy'ali; sso nga ate bw'atuukibwako ekibi agumiikiriza era ekyo ne kimubeerera kirungi."

(19) "Omwanaadaamu bw'afa, ebintu bye byonna (ku nsi) bikoma okuggyako ebintu bisatu (empeera zaabyo ezimutuuka): saddaaka etakutuka, okumanya okugasa okuganyula abantu, n'omwana omulongoofu amusabira."

(20) "Ekintu mu bintu Katonda bye yakkiriza ky'asinga okutamwa kwe kugoba omukyala. Omukkiriza (bwe kiba kisoboka) teyandyawukanye na mukyala we omukkiriza: omukyala bw'aba nga alina (omukkiriza) by'atamwagalako, ate aba alina ebirala by'aba amwagalako."

(21) "Abantu ba biti musanvu abagenda okubeera mu kisiikirize kya Katonda ku Lunaku Lwokulamula, lwe wataliba kisiikirize okuggyako ekisiikirize kya Katonda: omukulembeze omwenkanya, omuvubuka akulira mu kusinza Katonda, omusajja omutima gwe ogwaggweera mu mizikiti, n'abasajja ababiri (oba abakazi ababiri) abakwatagana ku lwa Katonda, n'omuntu eyajjukira Katonda nga ali yekka amaaso ge ne gakulukusa amaziga, n'omusajja (omuvubuka) eyasendasendebwa omukazi omubalagavu era oweekitiibwa n'agamba nti 'Ntya Katonda', n'omusajja eyawaayo saddaaka mu kyama omukono gwe ogwakkono ne gutamanya ogwaddyo kye gwawaayo."

(22) "Oyo eyalidde obutungulu obubisi ne katunguluccumu kirungi yeesambe abantu abasaalira mu kibinja mu muzikiti (olw'olusu olumuvaamu)."

(23) "Ekibinja ky'abantu baatambulira ku mmeeri, abamu ne babeera waggulu n'abalala wansi. Abali waggulu baali batuuka buterevu ku mazzi wonna we baageetaagiranga, naye abalala baabanga balina kulinnya okugafuna. Abaali wansi baafuna ekirowoozo okuwummula ekituli we baali basobole okufuna amazzi obutereevu. Abali waggulu bwe babaleka bawummule ekituli wansi bonna baba bajja kuzikirira, naye bwe babagaana ne bwe kyetaagisa okukozesa amaanyi bonna baba bajja kuwona okuzikirira."

(24) "Ekibatu ekiri waggulu (amakulu ekigaba) ky'ekirungi okusinga ekiri wansi (amakulu ekifuna)."

(25) "Yamba muganda wo ky'ekimu ye mutuufu oba ye mukyamu." Yabuuzibwa nti: "Tumuyamba nga y'ali ku butuufu naye kijja kitya okumuyamba nga y'ali mu nsobi?!" Nnabbi kwe kuddamu nti: "Omugaana okukola ensobi: okwo kwe kumuyamba okwannamaddala."

(26) "Amawanga agaabasookawo gaazikirira kubanga omwana w'omuntu oweekitiibwa bwe yabbanga nga bamwejjeereza, naye omunafu bwe yabbanga nga bamubonereza."

(27) "Kolerera ensi eno nga oli nga aliwangaala olubeerera (ataligivaako); ate kolerera enkomerero nga oli nga agenda okufa enkya."

(28) Abasiraamu abamu abaavu beemulugunyiza eri nnabbi bwebati: "Abagagga batumazeeko empeera zonna: basaala nga bwe tusaala, basiiba nga bwe tusiiba, naye bo bagaba ku ssente zaabwe (ate ffe kino tetukisobola)". Nnabbi yabagamba nti: "Katonda teyabateerawo ebintu bye muyinza okuwaayo nga saddaaka? Buli kutendereza Katonda mu bujjuvu Bwe eyo saddaaka. Okwogera nti 'Allah Akbar (Katonda Munene asinga) nayo saddaaka. Okwebaza Katonda kwonna eyo saddaaka. Okwogera nti 'Katonda Yekka y'alina okusinzibwa' eyo nayo saddaaka. Okulagira abalala okukola ebirungi n'okubagaana okukola ebibi nayo saddaaka. Ne buli lwe weegatta ne mukyala wo mu byobufumbo nayo saddaaka." Baamugamba nti: "Omuntu mu ffe ayagala okufuna essanyu mu kwegatta ate ekyo nakyo n'akifunamu empeera?!" Yabagamba nti "Mulaba mutya singa ekyo aba akituukirizza nga ayita mu haraamu yandibadde azzizza omusango? Bwe kityo, bw'aba nga ayise mu makubo agakkirizibwa aba ajja kufuna empeera."

(29) Nnabbi yabuuzibwa ku kusinza Katonda okusinga obulungi. Yagamba bwati: "Okumusinza nga oli nga amulaba.. kubanga wadde tomulaba, Ye akulaba."

(30) "Weegendereze Katonda, ojja kumusanga w'oli. Manya Katonda mu mbeera ey'emirembe ajja kukumanya mu mbeera ey'ebizibu. Manya nti ekyo ekikusubye tewali waakukifuna, ate ekikutuuseeko tekyali kyakukusubwa: Era manya nti obuwanguzi bujja na bugumiikiriza, emirembe na kugezesebwa, ate obwangu na buzibu."

# Essuula Eyookutaano: Ensonga Eziriwo

Essuula eno tujja kugimalira ku kuwa Endaba y'Obusiraamu ku bintu ebirondemu ebisaasaanyizibwa ennyo era ebikubaganyizibwako ebirowoozo mu kakyo kano. Ebintu bino birondeddwamu nga ebyokulabirako okulaga nga Obusiraamu bwe bulina kye bugamba ku bintu ebikulu ebiriwo nga tuva ku nkola ey'okwogera ku bintu ebitatambula na bulamu bwabulijjo. Okuva Obusiraamu lweri eddiini etambula n'obulamu okutwalira awamu era nga tekoma ku kusinza kwokka oba mu ssinzizo, nayo yeetaba mu kunoonya okugonjoola ebintu ebikwata ku mpangaala y'abantu bonna, n'Abasiraamu mwe bali ekitundu era nga bandyagadde okugabana n'abalala ku birungi ebibulimu mu ngeri y'okugezaako okufuna ebirowoozo ebisaanira n'amakubo agayinza okugonjoola ebizibu. Bye twagala okwogerako bye bino:

(1) Enteekateeka y'Ensi Empya

(2) Enkyukakyuka y'Amaka n'Okwegatta mu Byobufumbo

(3) Okutta Okw'okusaasira (Euthanasia)

(4) Jihaadi

(5) Empisa z'Obulamu n'Ekisawo

## (1) ENTEEKATEEKA Y'ENSI EMPYA

Okulangirira Enteekateeka y'Ensi Empya kwatandikibwa ebiseera si byewala oluvannyuma lw'okugwa kw'enkola eyeekikoministi (eyannaakalyakaani) okwali kutasuubirwa wadde nga emyaka mingi ebitabo by'Abasiraamu byali bijja biwakanya enkola zombi eyeekikoministi (eyannakalyakaani) n'eyeekikapitalisti (eyasitakange) era nga abawandiisi basuubira nti zombi tezaali zaakuwangaala. Ebitabo ebigeraageranya enkola byawandiikibwa okulaga nga buli nkola ku ezo bwe yali erina ebigibulamu bw'ogigeraageranya n'enkola eyeetengeredde eggyibwa mu nsomesa y'Obusiraamu.

Kujja kuba kupapirira nnyo okusalawo nti okugwa kw'enkola eyeekikoministi kabonero akakakasa nti enkola eyeekikapitalisti ntuufu era esaanidde. Ekituufu kiri nti, enkola zombi zeegatta mu kizibu ekyokuba nga ndowooza ezigendera ku ky'okumatiza omubiri gwokka, ebitonde ebirina ebintu ebisukka ku ludda lw'omubiri lwokka. Zombi zaagwa mu nsobi y'emu wadde nga mu ngeri za njawulo. Ensobi eyo kwe kulowooza nti omuntu n'abantu abawangaalira mu kitundu ekimu bulijjo babeera mu kukoonagana okutayinza kusalirwa magezi. Enkola eyeekikoministi yabetenta omuntu ku lw'emigaso gy'abantu bonna

awamu. Naye nga abantu bonna awamu kiba kiki okuggyako omuntu omu nga akubisiddwaamu emirundi mingi? Ekyava mu ekyo be bantu awamu okuba nga be babetentwa.

Ku ludda olulala, enkola eyeekikapitalisti yagulumiza nnyo omuntu sekinnoomu n'emukuuma nnyo obutakosebwa bintu abantu bonna awamu bye bandiyagadde. Ekyo kyazimba omuntu alina okweyagaliza okulina ensibuko kwe kuva, era kino kyabbulukukira mu bintu bingi omuli amadaala mu bantu, ebitongole ebinene, mwoyo gwa ggwanga, obusosoze, obuddu n'obufuzi bw'amatwale. Ekinyusi ky'enkola y'ekikapitalisti kwe kuba nga omulimu gwokka era enkomerero y'ebintu ebikola ssente (kapito) kwe kweyongera n'okugenda mu maaso nga zeeyongera awatali kkomo. Obutale obw'omunsi emu bwe buggwaawo obutale obupya bunoonyezebwa mu mawanga ag'ebweru ne mu mawanga agakyakula. Waliwo obuzibu bw'amaaso obulabika obulabisi (oboolyawo obugenderere) ku kyokuba nti tekisoboka okufuna okukula okutaliiko kkomo ku nsi eriko w'ekoma. Mu misinde emizibu egy'okufuna ddoola ne ddoola endala nga mwe muli n'okuteeka amaanyi mu nkozesa y'ebintu eyeekyeyonoonere eraga ku ludda oluteeketeeke n'okuyitwako kw'ebbanga ku bintu okuteeketeeke – si kumalawo bwetaavu naye kumatiza obwetaavu bw'emirembe, ebyamasanyu, n'ebyokwejalabya – ebyobugagga ebyobutonde, nga bingi tebisobola kuzzikawo, bityoboolwa ku misinde egyayiriyiri. Okusanyaawo kuno tekwagenderera bikozesebwa byokka wabula n'Amawanga Agakyakula nga akatale akaamaanyi era ente entukuvu.

Tegaggyibwako byabugagga bya butonde n'ebikolwamu ebintu ebirala byokka ku miwendo emitono ennyo (bw'ogigeraageranya n'emiwendo egyakaweereege amawanga gye gasasulira ebintu ebiba bifulumiziddwa mu makolero nga biva mu bintu ebyo), wabula gatuuka n'okulemesebwa okukola pulojekiti nga ezo eziyinza okuyamba okutereeza obulamu bw'abantu baago era eziyinza okugayamba obuteesigamira nnyo ku bintu ebisuubulwa okuva mu Mawanga Agaakula edda. Okuziyiza Amawanga Agakyakula okufiira ddala olw'okuganyunyuutamu omusaayi, buli kiseera gasindikibwamu ssente enkozi nga ziri mu kiti ky'amabanja n'obuyambi gasobole okusigaza amaanyi agagayamba okugula ebintu, nga kino kiyamba ssente za Bulaaya ze bakozesa okusigala nga zikozesebwa. Kyennyamiza okulaba nti katono nnyo mu buyambi obwo akateekebwa mu kukola ku byetaago by'abantu. Ekitundu ekinene kigenda ku bakulembeze mu mawanga nga be bafuzi n'abaleebeesi baabwe era abatwala omutawaana okulaba nga embeera esigala nga bweri tekyuka. Tebakkiririza ddala bantu baabulijjo kukubaganya birowoozo ku misoso gy'amabanja n'obuyambi n'obukwakkulizo obubiriko, bakugira okugezaako kwonna okulabirira engeri gye bikozesebwamu n'okuteekawo

okubuuzibwa singa biba bikwatiddwa bubi, banyigiriza eddembe ly'abakozi ne bayisa amateeka amanafu ku by'okukuuma abakozi obutatuukibwako bubenje mu makolero, ne bagaanira ddala okwanika enguzi efumbekedde mu bitongole nga eyo eyafuuka akabonero akalamba gavumenti z'Amawanga Agakyakula nga mwe muli n'amawanga agasinga obungi mu nsi z'Abasiraamu. Kino kirabika kinnyonnyola ebintu bibiri ebyengeri.

Ekisooka kiri mu mawanga g'Abawalabu mangi eyo ssente Abazungu ze bafujjirirayo gye zikoma okweyongera, amawanga gye gakoma okwavuwala era gye gakoma okubbinkira mu mabanja. Ekyokubiri ge mawanga agatambulira ku musingi gwa demokulasiya okutundirayo ddala ebibiina ebirwaniririra demokulasiya ebiba biri okumpi okuwangula obuyinza nga biyita mu makubo aga demokulasiya. Bulijjo amawanga gano agatambulira ku musingi gwa demokulasiya gabeera ku ludda lwa bannaakyemalira okukotoggera essuubi lyonna abantu baabwe lye baba balina ne we kyetaagisa ne bayamba bannaakyemalira nga bayita mu kukozesa amagye. Ekigambo "okukuuma obutebenkevu" Bulaaya ky'ekozesa buli lw'eyingira mu ggwanga eddala mu butuufu kiba kitegeeza kukuuma emikisa gy'okunyuunyuuta egisinga obulungi egya ssente eziva ebweru ne bwe giba nga gy'egisembayo obubi eri abantu baabulijjo. Baba, nga mw'otwalidde n'emirembe egirijja, baakusikira ebbanja enfuna yaabwe ly'etayinza kusasulira magoba agaba galiteeddwako vva ku ky'obusobozi bw'okulisasula lyo lyennyini. Embeera eno emanyiddwa abantu era bagiwuliramu mu bugubi. Ebigivaamu babiraba awaka, balaba ky'etuusa ku bantu baabwe n'abaana baabwe. Bagiyita butali bwenkanya era ne bagezaako okugikyusa, naye ne bakkakkanyizibwa mu bukambwe obwekitalo.

Ebyobufuzi bya Bulaaya byetaba mu kufufuggaza kuno, era okukiwolereza eri abantu baabwe, wabeerawo enjogera eziba zaatekebwateekebwa edda ezireetebwa amangu (okugeza okumalawo obutali butebenkevu oba obulumbaganyi ku bintu byaffe ebyeggwanga bye tuganyulwamu.) Ekiseera si kyewala kyabanga kiyamba okubatiza abantu abo abanoonya obwenkanya ekya "bakoministi" Okuva obukoministi lwe bwagwa embatiza empya ya "Bannalukalala Abasiraamu".

Nga bakozesa empapula z'amawulire n'ebiweerezebwa ku mpewo ebyamaanyi, ebifugibwa amakampuni amanene n'abalina ssente ennyingi ezikola, nga byategekebwa okubuzaabuza n'okusalawo ku ngeri endowooza y'abantu abaabulijjo bw'erina okufaanana, abantu baabulijjo mu Bulaaya babadde bakyali bangu okugwa mu mitego era, nga tebaliimu kubuusabuusa, bakkiriza amakubo gonna n'enkola y'abo ababasalirawo.

Eky'okwekkiranya n'obutabuusabuusa, si kye ekisinga obubi ku mbeera y'abantu boomu Bulaaya. Kye basinga n'okulowoozaako empola kwe kuba nga omululu gwa kapito (ssente ezikozesebwa okuweesa endala) n'enkola yaayo eraga obutamatira mu Mawanga Agakyakula tebikoma ku nsi ezo ezeewala ezifuŋŋamyemu abantu abeebweru, naye tebayinza butakola ky'ekimu waka ne ku batuuze baabwe wonna we bakisanga nga kyetaagisa okusinziira ku musingi kwe batambulira omutukuvu ogugamba nti: kukula n'okweyongera okukula, kapito ne kapito omulala, ddoola ne ddoola endala! Kiki ekirala ekiyinza okunnyonnyola okujjulula okwakolebwa ku makolero amangi okugatwala e South East Asia n'ewalala awaali abakozi abatasasulwa buwanana (mu nsimbi ne mu birala) abaali bayinza okufulumya ebintu ebya layisi, wabula, nga tebijja kutundibwa layisi bwe bitwalibwa eka mu America. Mu kavuyo ako obukadde n'obukadde obwa Abamerika baagobwa ku mirimu ne beegatta ku bannaabwe abatalina mirimu.

Oluguudo luno olw'enkola yeekikapitalisti eteriiko kukugira teruyinza kugenda bwe lutyo nga terukoma era obujulizi bwonna bulaga nti lujja kutuuka we lukoma mu kiseera si kyewala. Obujulizi buno tebufiibwako ne bumalibwamu amaanyi ne bulumbaganibwa ne bukyusibwa, naye nga weebuli kye kimu abatabukkiriza baagala oba nedda. Embaata ebiika amagi agazaabu ag'ebikozesebwa n'ente entukuvu ey'Amawanga Agakyakula tebijja kuwangaala kumala kiseera kiwanvu. Okuggyako nga waliwo ekikyuse ekyomuggundu mu ntambuza y'ebintu nga obudde tebunnayita, seŋŋendo ono (owensi) ajja kuba takyasoboka kuwanirirwa!

Wabula kye tulowooza ekyandirowoozeddwako si kukyusa mateeka wabula okukyuka kw'emitima. Ebbanga endowooza ennungi enkadde ey'okulowoolereza mu bintu ebirabwako ly'eneemala nga y'efuga tewali ssuubi okuggyako okujjanjaba ebirabika kungulu okuyinza okukeereya ekitagenda kwewalibwa mu kaseera akatono naye nga si kukiziyiza.

Ebbanga endowooza esinga okusaasaana ly'eneemala nga egenda mu maaso mu ngeri ya ffe nga tugoolekanya na bali, Obukiikakkono n'Obukiikaddyo, omunyuunyuusi n'anyuunyuutibwa, omugagga n'omwavu, omweru n'omuddugavu, n'abafuzi n'abaddu (oba waakiri abaweereza), tewagenda kubeera ssuubi mu biseera ebyomumaaso. Emmeeri y'obuntu ejja kubbira abasaabaze mu bifo ebyebbeeyi n'okwejalabya ne mu bifo ebiri mu biyumba ebisooka ne bwe baneeyongera okukuŋŋaanya ebyomuwendo n'ebyokwejalabya.

Tekimatiza okukkiriza nti bannabyabufuzi n'abafujjirira ensi eno omusimbi bajja kufuna okulabikirwa, amagezi agalengera ewala n'obusobozi okutuuka ku kwekuba mu kifuba kuno okwembagirawo. Era kyakusaalirwa okubalaba nga baleka embeera eyeeraliikiriza okugenda mu maaso era ne bakulembera obuntu okubutwala ku njegoyego

z'akatyabaga. Essuubi lyokka liri mu kusomesa bantu baabulijjo okwekikungo nga abo be balonzi abasigala, ebintu gye biggweera, nga be basalawo abasembayo. Singa wabalukawo okubanja wabeewo ekkubo eppya bannabyabufuzi baba balina kukyuka oba okuva mu kkubo ly'okukyuka.

Bwo Obusiraamu kino kibukwatirako wa? Abamanyi n'abakugu Abasiraamu (si abatujju ne bannalukalala amawulire n'ebiweerezebwa ku mpewo be bitwala nga kangabaana ali ku maaso ga buli kintu eky'Obusiraamu) babadde babagawo enkola ey'Ekisiraamu eyeesigamiziddwa ku Shari'a okumala emyaka egiwera era nga si kukoppa bintu ebiyinza okuba nga byakola bulungi mu biseera ebyayita ne mu mbeera ezeemabega. Era nga si byakubalibwa nga bya Busiraamu bwokka oba okuba nga byeyawulidde Basiraamu bokka, kubanga okubeera obulungi kw'obuntu kyettanirwa buli omu era ku nsi egenda yennyika buli kakedde ffenna twolekedde akatyabaga ke kamu. Ebintu ebikulu ebiri mu nkola eno bye bino:

(1) Omuntu si yaakomererayo wabula ali wansi w'Oyo akomererayo, Katonda! Awatali Katonda buli kintu kiba kisoboka, nga Dostoyevski bwe yagamba, era buli kintu kiba kisobola okutwalibwa nga eky'amagezi era ekituufu. Omuntu bwe yaggya Katonda mu namulondo yasirittuka n'atandika okwesinza ye (omuntu). Omulimu gw'omuntu mu nsi muno kwe kubeera omusigire wa Katonda era omuyima, nga alina ebikozesebwa byonna ebimusobozesa okufuna obuyinza obujjuvu ku butonde naye okulabirira ebiri ku nsi okusinziira ku biragiro bya Katonda sso si ku bwagazi bwa mutima gwe nga omuntu n'okusendasendebwa. Sayansi (eky'okukozesa ekikyali ku ntandikwa yaakyo) wadde okwemanya (ekitimba ekitta) tebirina kuwugula muntu abeere nga yeefuula Katonda... singa kale yali mugezi ekimala.

(2) Obwannannyini obwenkomeredde bwa Katonda kuba Ye Mutonzi. Obwannannyini obwaffe buli mu ddaala lyakubiri. Tuli baddembe okubeera n'obwannannyini n'okwongera ku byobugagga byaffe awatali kukugirwa nga tuyita mu makubo amatuufu kasita tuba nga tumanyi nti kapito alina eddembe lye naye era alina obuvunaanyizibwa obumugenderako. Omulimu gwa kapito si kugaziwa na kweyongera okutaliiko kkomo kwokka wabula n'okutuukiriza obuvunaanyizibwa eri abantu b'ekitundu. Endowooza (eyeekikoministi neekikapitalisti) egamba nti waliwo okukoonagana okutayinza kwewalika wakati w'omuntu sekinnoomu n'abantu b'ekitundu teriimu mu Busiraamu obwo omusingi gwabwo oguzimbirwa ku kuba nga waliwo okukwatagana okupime obulungi okusobola okutuukibwako wakati w'omuntu sekinnoomu n'abantu b'ekitundu awamu okuyinza okufuula buli muntu omusanyufu. Ekipimo kino tekikuumibwa mukono ogwamaanyi ogw'amateeka, wabula,

nga kino ky'ekisingako n'obukulu, kikuumibwa na kunoonya kusiima kwa Katonda okwo okuleeta essanyu mu kuwaayo. Katonda bulijjo mwali mu kibalo era bulijjo w'ali, ekintu ekitalina makulu n'akamu mu ndowooza y'abalowoolereza mu bintu byokwekkusa. Endowooza eno empya esobola okufunika n'okutuukibwako, naye si kuva mu nkola ya byanjigiriza etetwala mpisa nga ekikulu, amayengo g'eby'amawulire ebikuuta obukuusi akadingidi, oba abantu mu kitundu abagumiikiriza obutali bwenkanya. Abantu mu kitundu buli omu ajjuuliriza munne era bakolera wamu nga tewali akkirizibwa kuwangaala yekka mu kwesamba abalala, nga ekkuŋŋaanyizo ly'ebyobugagga oba omuwejjere asembayo mu bwavu.

Ebyasa nga kkuminabina ebiyise Umaru, kaliifa owookubiri ow'Obusiraamu, yateeka etteeka nti omuntu mu kibuga bw'afa nga kiva ku bwavu abatuuze bonna balina okuwaayo omutango ogwenkana nga ababa baamutemudde. Abantu b'omukitundu, nga nnabbi bwe yagamba, bali nga "Omubiri ogumu.. ekiyungo bwe kikosebwa ebirala byanguwa okukiyamba".

Ddembe lya buli mutuuze okuwangaala obulamu obusookerwako obumuwa emirembe (si bulamu bwa kufuna bimumala kubeerawo bubeezi), era okuva okuwangaalira ku kulomba lwe kitali kirungi, kitegeeza nti ddembe lya buli muntu okufuna omulimu ogumusasula obulungi. N'olw'ekyo, tekinologiya akendeeza ku bwetaavu bw'abakozi akkirizibwa abakozi bwe baba tebamala, naye si lwa kugezaako kukendeeza mirimu oba okukolebwa n'ekigendererwa eky'okumalako abakozi emirimu. Omuntu alina enkizo ku byuma era entaputa y'amateeka g'Obusiraamu egamba nti okubeera obulungi okw'abantu bonna mu kitundu kulina enkizo ku kubeera obulungi okw'omuntu sekinnoomu. Kino tekitegeeza kuyimiriza kugenda mu maaso okwa tekinologiya naye alina okutambulira wamu n'okutereeza ebiyinza okumuvaamu. Abakozi basobozesebwa era ne bakubirizibwa okugula emigabo mu makampuni mwe bakolera kisobozese okukendeeza ku mbeera abakozi ne kapito buli kimu okutunula ewaakyo n'abakozi n'abateekamu ssente buli bamu okukolerera okugenda mu maaso okwa kampuni.

Mu Busiraamu omusingi omukulu kwe kuba nga Katonda okuyimirirawo kw'abaavu yakuteeka mu byabugagga by'abagagga.. era mu nteekateeka y'ensi empya omusingi ogwo guyinza okutwalibwa ku mutindo ogwensi yonna.

Etteeka eddala mu Busiraamu ly'erigamba nti ssente nga ssente tezizaala ssente okuggyako nga wabaddewo ekintu ekifulumizibwa, bwe kityo mu Busiraamu amagoba agava ku kuwola ssente tegakkirizibwa. Mu myaka gino bingi ebiwandiikiddwa ku nkola ya banka ekolera ku musingi

gw'okuwola okutaliiko magoba, era nga ddala banka nnyingi si mu nsi za Basiraamu zokka wabula ne mu Bulaaya ne America zaatandika okugezesa enkola eno.

(3) OBUMU bw'obuntu nga ennyumba emu ey'abantu abagatta obujjajja obwa Adamu ne Eva bulina okukkaatirizibwa n'okusomesebwa abaana okuva ku myaka emito wamu n'omwenkanonkano ogulina okubeera mu bantu. Kyannaku okuba nga sayansi n'eddiini byakozesebwa mu Bulaaya (ne America) okujingawo obujulizi obulaga obusukkulumu obw'obutonde obw'abeeru (oba Aryan) ku balala. Obujulizi obwo kati bwafa ne buziikibwa, naye ebyabuvaamu bikyagenda mu maaso. N'okutuusa kati, kkanisa ezisinga mu Bulaaya zireeta ekifaananyi kya Yesu nga mweru alina amaaso agalimu bululu nga tafaanana Bafilisuuti balala. Obujulizi obw'obusosoze mu langi mu Bulaaya bubuutikira embeera z'obulamu zonna, era tusobola okugamba nti okwagala okukyusaako tekunnaba kufuna maanyi gamala. Olutalo kakuuse olw'eddembe ly'abantu mu America lubadde lukyayinda emyaka mingi egiyise, awamu n'ekyo wadde nga waliwo okusenvulako okulabwako omuntu tayinza kugamba nti obuddu obwakabi obwalozebwako bwaggweerawo ddala. Omwenkanonkano si kintu ekyogerwa obwogezi mu mateeka wabula okusooka eba mbeera ya mu birowoozo.

N'okutuuka kati omuddugavu mu America tawuliranga ku kigambo "Mutusonyiwe" okuva mu mweru olw'essuula y'obuddu erabisa obubi ebyafaayo by'obugunjufu bw'abeeru (bo Abamerika abaakyenvu – Abajapaani – baafuna dda okwetonderwa n'okuliyirwa olw'ebikolobero ebyabatuusibwako mu Sematalo Owookubiri.)

Obunkenke obuli mu kusosolwa bweyongera kufuukuuka, era wadde nga kibi, bulijjo bufuna okuwolerezebwa okugeza obujagalalo obwali e Los Angeles ekiseera si kyewala. Buli lwe wabaawo okusaba wabeewo ekikolebwa ku mbeera y'ebyenfuna ey'abaddugavu, wadde nga kirungi, kuba kubulako okunoonyereza ensonga yennyini kanaaluzaala. Amasasi wadde ddoola tekuli kijja kuleetawo kugonjoola kizibu okwaddala era okw'okubaawo olubeerera. Okuggyako nga buli omu munda mu mitima gyabwe bawulira era ne bakkiriza nti omuntu omulala waaluganda bwe benkana era gw'ayagala olwo enkyukakyuka ezomuggundu lwe zirisobola okubaawo. Kino tekiyinza kukolebwako mateeka, wabula byanjigiriza by'ebiyinza okukireeta.

Ensonga nnyingi, si kya busosoze kyokka, ezikifuula ekikulu okuleeta enkyukakyuka mu byenjigiriza mu masomero n'ebitongole by'enjigiriza byonna okuddamu okutereeza endowooza y'omuntu ku musingi omupya ogusuubirwa okukulemberamu obuntu obuli awamu era obutambulira ku musingi gw'okusaasiragana ebijja okuteeka mu nkola eŋŋombo zaffe

ez'obwetwaze, obwasseruganda n'omwenkanonkano, si munda mu nsalo zaffe mwokka (abalala bagende bafe) naye ne ku ddaala ly'ensi yonna.

Kino kirina okugendera awamu n'okulafuubana okwannamaddala okukulaakulanya Amawanga Agakyakula. Kiteeberezebwa nti ssente Bulaaya z'ekozesa okuyamba abalimi baayo basobole okusigala nga balima zimala okukyusa ebintu mu Mawanga Agakyakula okusobola okumalawo ekizibu ky'enjala mu nsi yonna. Ekirowoozo bwe kityo kyajeregebwa nnyo bwe kyaleetebwa mu lukiiko (olw'okuyamba) olwetabwamu abaaliko baminisita ne bassaabaminisita okuva mu mawanga agenjawuio olwali mu Bulaaya. Okuyimiriza okudduukirira abalimi mu Bulaaya mu ngeri y'okubayamba wadde okukulaakulanya Amawanga Agakyakula tekuli kyalowoozebwako okubeera ekiyinza okugonjoola ekizibu, ekisooka olw'ensonga ey'ebyobufuzi ate ekisembayo olw'ebigendererwa eby'ekiseera ekiwanvu ebyobufuzi.

(4) Ekirala ku bitendo by'omuntu ekigenze kiggwaawo ku misinde egyayiriyiri era nga kyetaaga kuzzibwawo ky'ekyokwefuga munda. Wadde nga ky'ekintu ekikulu ekyawula omuntu ku nsolo, endowooza ey'akakyo kano erabika okuba nga ekizannyiddemu nnyo. Omuvubuka gwe bakwata nga asindirira amasasi motoka ezaayitangawo mu ngeri eyeekyeyonoonere era n'atta abamu ku bantu abo, kino kye yawaayo nga okwewolereza "Nnawulidde muli nga njagala okubaako ne gwe nzita." Kino si ky'ekyokulabirako kyokka. Okubalirira ku misango gyannaggomola egizze gizzibwa kulaga nti kino kyafuuka kyabulijjo mu mpangaala y'abantu okusinga okubeera ekyebbalirirwe nga oyo yenna alaba amawulire oba asoma empaula z'amawulire bw'ayinza okukikakasa. Okubulawo enkola entuufu ey'empisa egobererwa n'obutabeerawo kulwanyisa kumala nga omuntu ayolekeddwa obwagazi bw'omutima n'okusendasendebwa z'ensonga enkulu ezivaako ebyo, era ekisumuluzo eky'okukyuka kisobola kusangika mu byanjigiriza na mikutu gya mawulire. Olunaku Lwokusala Emisango bwe luba olw'okubeerayo, nga Abasiraamu n'abalala bwe bakkiriza, olwo omuntu aba tayinza kukwatirwa bannaggagga abafuga ebiweerezebwa ku mpewo bujja bwe baba boolekedde omuimu gwabwe ogw'okusaasaanya n'okutumbula ebikolwa ebyobukambwe, ebifaananyi ebyobuseegu n'ebikolwa ebyobukaba. Yogera ku kitoogerwa, oluvannyuma oyogere ku kitayogerekeka, olwo kiba kijja kufuuka ekyogerekeka. Abavubuka baffe bavumbula ne bagezesa okutuusa lwe kifuuka obulwadde mu kitundu.

Ebyembi, amawanga agamu gateekawo mu ngeri ezitali nnambulukufu ebyokulabirako eri abavubuka okukozesa eryaanyi eritaliiko kubikkirira naddala bwe gaba nga gaamaanyi agasukkulumye nga ate balabe baago banafu ekisukkiridde. Ekikoola ky'omuti omutiini ekiyitibwa empisa n'obuntubulamu kigwa oweggye eryamaanyi bw'atandika okuzzaayo

obulumbaganyi n'amaanyi ge gonna nga tewali kwerwanako okuva eri abalumbaganyi; obulumbaganyi obw'omutawaana bwe bugoberera owamaanyi y'omu ava mu ddwaniro nga yeewolereza nti "omulimu tegwandibadde mwangu".

Okubalirira obulamu bw'omuntu kubi nnyo bwe tuba tubulumbye oba nga tugaanye okubukuuma. Ebimu ku bigambo ebyamaanyi naye nga birina kye biggyawo ky'ekyo omu ku bakulu kye yayogera mu biseera by'Olutalo lwe Gulf eky'omu ku bakulu mu magye eyagamba nti: "Ffe tetuli mu bizinesi yaakubala mirambo", naye nga ekyo yali ategeeza emirambo egy'abooludda olulala.

(5) Olutalo n'Emirembe – Amateeka g'olutalo mu Busiraamu meeyolefu nnyo era nga gaalambikibwa nnabbi Muhammadi yennyini. Ekisooka lulina kuba lutalo lwakwerwanako, oba kuggyawo okuliisa abantu akakanja wonna we kubeera, nga bagoberera olwaleero ekiyitibwa ekigendererwa eky'obwenkanya. Omukago ogw'okukomya obulumbaganyi gwayogerwako mu aaya ya Kulaane nti: "Ebibinja ebibiri eby'Abakkiriza bwe biba birwanaganye mubitabaganyenga. Ekimu bwe kiba kigaanye ne kisigala nga kirumbagana ekirala, mulwanyise ekyo ekirumbaganye okutuusa lwe kinadda ku Kiragiro kya Katonda. Bwe kiba kikomyewo (ku mulamwa ne kirekera awo okulwana) olwo mubatabaganye n'amazima era mwenkanye. Ddala Katonda ayagala abenkanya." (49:9) Omukago gw'Abasiraamu n'Abatali Basiraamu nga beegattira ku kigendererwa ekituufu nagwo guba mulungi. Ekyokulabirako y'endagaano n'Abayawudi b'e Madiina okukuumira awamu Madiina ku bulumbaganyi bw'abatakkiriza mu kiseera kya nnabbi. Ekyokulabirako ekirala ye nnabbi okwogera ku ndagaano eyakolebwa ebika by'e Makka emabega ennyo nga Obusiraamu tebunnaba ey'okukolera awamu mu kuyamba abanyigirizibwa, ne nnabbi kye yayogera nti "Ogwo gwali mukago nga Obusiraamu tebunnaba naye singa – mu Busiraamu – mbadde wa kuyitibwa mu mukago gwe gumu nandiguyingidde." Ebiragiro ebirambulukufu nnabbi bye yawa abalwanyi be byali birina okugobererwa nga baalina kulwanyisa balabe bokka abalwana naye si bakazi, baana wadde abakadde. Bannaddiini abatali Basiraamu abasigadde mu bigo byabwe bye basinzizaamu tebaalina kulumizibwa, wadde emiti gy'abalabe okutemebwa oba okwokebwa olw'olutalo, wadde okutta ensolo oba okuzisala okuggyako nga zigenda kuliibwa. Omuntu bw'atunuulira ebintu bino kyeraga kaati nti tebiyinza kutuukirizibwa mu ntalo ezirwanibwa mu kakyo kano. Oboolyawo Ssematalo Eyasooka lwe lutalo olwasembayo olwakoma ku bajaasi bokka. Okutandikira ku lutalo lwomunda olw'e Spain mu myaka gy'amakumi asatu (1930) amateeka g'entalo gaatandika okukyuka nga kino bwe kyeragira mu Ssematalo Owookubiri, Olutalo lw'e Korea

n'olutalo lw'e Viet Nam. Bbomu zinnamuzisa ebbiri ezaasuulibwa ku Hiroshima ne Nagazaki zeeyogerera zokka nga okwo kw'otadde bbomu ezaayaliirwa nga akakeeka mu lutalo lw'e Vietnam n'ekitundu kyayo ekyalangirirwa nga "ekitundu ky'omuliro ogwa kyeyagalire", omwattirwa si bantu, nsolo n'ebimera byokka wabula n'ettaka lyennyini.

Kino ky'ekiviirako abantu okukitwala nti empisa ezo ez'Ekisiraamu ez'entalo kati zikoma mu bigambo teziyinza kukola mu kakyo kano, oboolyawo nga n'ebintu ebirala Obusiraamu bye bwogerako. Ekivaako kino kiri mu giraasi. Wabula Abasiraamu n'abalala kino bakiraba mu ngeri ndala. Okuva olutalo olw'ebiseera bino lwe lwonoona ebintu ebingi, kitegeeza nti lutalo lwennyini lwe lulina obutaddamu kulowoozebwako nga ekimu ku bintu ebiyinza okugonjoola obutakkiriziganya. Olutalo lulina okudibizibwa nga obuddu bwe bwakolebwa! Ekyamazima kiri nti mu kiseera kino eky'obugunjufu obutatuukibwangako, era nga buyingira mu myaka olukumi olulala era nga bulanga ne bulamba Enteekateeka y'Ensi Empya, obugunjufu obwo busobola okuyiiyaayo ekkubo eddala ery'okuleetawo emirembe okusinga olutalo.

Oboolyawo kkooti z'obwenkanya ezeetengeredde ziyinza okugonjoola obutategeeragana obuba bubaluseewo wakati w'amawanga. Mu biseera si byewala Misiri (Egypt) ne Yisirayiri baalwanira ekitundu Sinai. Ekitundu ekimu oluvannyuma bwe kyaleetawo obutakkaanya, ensonga zaagonjoolwa mu mirembe nga bayita mu kutabaganyizibwa okw'ensi yonna awatali kuyiwa ttondo lya musaayi.

N'okuba olutalo terusosola wakati wa mutuufu na mukyamu wabula lulaga ani asinga amaanyi era alina ebyokulwanyisa ebisinga okuba ebyomutawaana. Kyabisiraane okuba nga Enteekateeka y'Ensi Empya yalangirirwa mu kiseera ky'okulumba kw'ekijaasi okwamaanyi ennyo. Okusalawo kwonna okuddirira kuleetawo okubuusabuusa nti ekyali ekipya mu Nteekateeka y'Ensi Empya kyali tekisingako ku nteekateeka enkadde okuggyako okuba nga ku luno kyakulirwa mulabe omu mu kifo ky'ababiri.

Okuteekawo kkooti z'amateeka ezisobola okubeera enneesimbu era nga tezirina kyekubiira mu kugonjoola obutakkiriziganya (kino tekizingiramu Ekibiina ky'Amwanga Amagatte oba akakiiko kaakyo Akeebyokwerinda) si kintu ekitasoboka. Ekirowoozo bwe kityo okusobola okutuukirira kwetooloolera ku nnamuziga emu, eyo ge mawanga amagunjufu okusalawo okubeera ... amagunjufu!

Kyetaagisa mazima, era nga teri muntu n'omu aligamba nti tayagala mazima, naye si baamazima. Amazima kyamuwendo; naye ekisaaliza kwe kuba nga ebyobufuzi tebigondera bintu byamuwendo, era buno bwe bunkenke ensi yonna bw'eyolekedde. Abaffe owaamaanyi ayinza

okukkiriza obwenkanya nga bwe buba busaliddwawo amateeka oba agenda mu maaso n'enjogera nti amaanyi ge gakola ekituufu? Obwaguuga bw'amakolero g'ebyekijaasi gayinza okukkiriza okusuulawo endowooza ey'okuwangaalira mu nkola ey'olutalo nga y'eraga obwetaavu bw'okubeerawo kwago nga buli kakedde waliwo olutalo oba olulala? Obwenkanya buyinza okukkirizibwa mu kugabanya keeki y'ebikozesebwa by'ensi n'ebisaasanyizibwa mu kubizzaawo? Awatali kubuusabuusa, ku abo abafuga enteeketeeka eriwo kati, okwo kuba nga okuva mu ddiini okuggyako nga ebintu bikyuse, era okukyuka tekujja kuva waggulu. Kuba kujja kuva wansi nga kudda waggulu, nga kuva mu bantu baabulijjo.

(6) Obutonde – Oludda olulala olw'obuntu olw'abo abasingako obwavu mu Mawanga Agakyakula lusaanyaawo obutonde bwago lusobole okukola ddoola basobole okwegulira emmere, okusasulira amabanja ge baiina, okugulira abaamagye gaabwe ne poliisi ebyokulwanyisa eby'okukuuma bannaakyemalira baabwe n'okumatiza omulugube gw'abafuzi baabwe n'abali mu bifo ebyawaggulu obutamatizika.

Ku ludda olulala olw'obuntu olwo olw'abali obulungi, era nga bali ku kigendererwa ky'ekimu eky'okukola ddoola endala okusobozesa omugagga okweyongera obugagga, okwongera ku mutindo gw'ebintu bye bakozesa, okwongera ku by'okwejalabya n'okubeera mu kunyumirwa n'okunyumya obulungi, ensi ezaamakolero zityoboola, ne ziteeka obutwa, era ne zitta obutonde.

Kino kiri kityo mu kiseera sayansi waffe ne tekinologiya we bisobolera obulungi okubaako ne kye bikola ku bitundu omuli obulamu mu ngeri eyaamangu era etebeerangawo. Era kiri mu kiseera ekirimu emirembe, nga oggyeeko okwonoona okwamaanyi era okw'olubeerera olutalo olunene kye luyinza okuleeta. Twewola ku biseera ebyomumaaso mu ngeri eyaakyeyonoonere, wadde nga okuteebereza okw'omuntu alimu amagezi kutugamba nti tulya amabanja emirembe eginaddako ge gitalisobola kusasula. Amakubo agayinza okutereeza ebintu n'ebirowoozo ebisobola okussika mu nkola bireetebwa, naye enkonge, nga bwe kiyinza okusuubirwa, ezze ebeera abo abali mu buyinza, abakuumi b'enkola yeekikapitalisti eteriiko kukugira, ey'omululu, etefa ku balala, akattiro, era eraba okumpi. Nga Kulaane bw'egamba: "Mu bantu mulimu oyo ebigambo bye ebikwewuunyisa n'ajuliza Katonda ku kimuli ku mutima sso nga y'asinga okuba owoomutawaana mu kukaayana (n'okuwakana). Bw'aba nga avudde gy'oli (mu busungu) ayanguwa n'agenda mu nsi ayonooneremu era ayonoone ebirime atte n'ebisolo. Katonda tayagala bwonoonyi." (2:204-205)

Wabula, ekizzaamu amaanyi kwe kuba nga omugendo gw'okulwanirira obutonde ogutali mu byabufuzi gugenda gufuna embavu. Ku Lunaku

Lwensi mu 1990, abantu obukadde kikumi mu mawanga 140 beetaba mu kwekalakaasa okw'abantu aboowansi okwali kutabangawo mu bunene. Bino tebiyinza kugalabanjibwa bannabyabufuzi; era ekyo bwe bakikola baba bafiirwa bululu. Ndowooza ky'ekiseera okutondawo ekibiina ky'ensi yonna ekitunuulira obutonde, era gavumenti z'amawanga agenjawulo zikyetabemu nga zimaze okukkiriza okugoberera ebirowoozo bye kireeta, ebirowoozo ebiba bitajja kubulamu kya bwenkanya.

(7) Ebikwata ku Bungi Bw'abantu – Obungi bw'abantu mu nsi yonna bugenda bweyongerera ku supiidi ennene esingira ewala ebikozesebwa ebiriwo. Obweraliikirivu buba butuufu ku nsonga z'okweyongera ennyo okw'abantu, era okuva okweyongera kw'abantu okusinga bwe kuli mu Mawanga Agakyakula, ensi ezo zoogerwako nga bwe mufuŋŋamyemu enneeyisa ezitalina buvunaanyizibwa era zirondebwamu okunenyezebwa okuva mu nsi za Bulaaya. Okubonereza amawanga gano kulowoozebwako, era amawanga amagabi g'obuyambi agawera, nga ne U.S.A ogitwaliddemu, gaayaniriza nnyo ekirowoozo obuyambi bwe gawa okubusibira wamu n'engeri eggwanga gye liba likozeemu mu kuyisa amateeka agakwata ku kuzaala ne kye liba lituuseeko mu kussa mu nkola enkola eyakizaalaggumba. N'ekisinga ku kino obubi, mu kiwandiiko ekiriko omutwe "Would Machiavelli now be a better guide for doctors than Hippocrates?" (Machiavelli olwaleero yandibadde muluŋŋamya mulungi eri abasawo okusinga Hippocrates?)" (World Health Forum, ekitabo 14, 1993 olup. 105), Dr. Jean Martin atunuulira endaba za Bulaaya ezeebuuza oba kikyali kyamagezi okugenda mu maaso n'eby'okugemesa ebimu mu Mawanga Agakyakula ne pulogulaamu endala okuva lwe zisobozesa abaana okuwangaala, era ne zibaako engeri gye zikosaamu enkozesa y'ebintu n'ekivaamu kwe kuddamu bupya okuleeta enjala n'okufa; okukissa mu bigambo ebirala, kuno kuba kukubiriza kuteeka kkomo ku by'okukendeeza okufa mu Mawanga Agakyakula. Okukyusa endowooza okuva ku nkola ezimbibwa ku musingi gw'obuntubulamu okudda ku nkola ey'okutunuulira ebintu "ebisobola okukola" kiwulikika nga ekitegeerekeka, era ekyo ky'ekireetesaamu erinnya lya Machiavelli mu kiwandiiko.

Tewali ayinza kugaana nti waliwo ekizibu. N'ekyokuba nga waliwo obwetaavu obw'okuwa amaka agaagala okukozesa (awatali kukulusaanyizibwa) amakubo agaziyiza okuzaala agatavaamu bizibu, ageesigika era agasobola okufunika nakyo kituufu, era Obusiraamu tebukirinaako buzibu bwonna. Kye tugamba kyokka kwe kuba nti okunenya olw'ekizibu ky'obungi bw'abantu okukuteeka ku Mawanga Agakyakula gokka kuba butayogera mazima gonna, kubanga ensonga eyo eriko ebintu bingi. Endaba bwetyo yeerabira nti okuzaala omwana omu mu United States "kuteeka okunyigiriza okuweza ebitundu

ebikubisaamu emirundi kikumi ku by'okukozesa mu nsi yonna n'embeera y'obutonde okusinga okuzaala omwana okugeza mu Bangladesh", bwe bwatyo Paul ne Anne Ehrlich abakolera mu Kitongole ekya Biological Sciences mu Stanford University, mu National Geographic Magazine bwe baawandiika. Baggyamu enjawulo nti wadde nga obuzibu bw'okweyongera kw'abantu mu mawanga amaavu kubaleka baavu, ebizibu by'abantu mu mawanga amagagga kwonoona obusobozi bw'ensi okuwanirira obugunjufu (Michael Henderson: Hope for a Change [Essuubi ly'Okukyuka]. Grosvenor Books, Salem U. S. A., 1991, olup.24).

Engeri y'okukendeezaamu okweyongera kw'omuwendo gw'abantu mu Mawanga Agakyakula kwakubaganyizibwako ebirowoozo (naddala mu Lukiiko Lwomuwendo Gw'abantu [World Population Conference] e Bucharest, 1974). Wadde nga ebyafaayo (okutunuulira Bulaaya bye yayitamu ebyavaamu okukendeera kwa supiidi mu kuzaala) n'amagezi ag'obuzaale (ekimanyiddwa kwe kuba nga okubulwa emirembe kuleeta okweyongera okuzaala mu butonde) byalaga nti okukulaakulana kwe kuvaako sso si kuba nga kwe kuva mu kukendeeza okuzaala (okukulaakulana y'empeke esinga okukola), awamu n'ekyo amawanga amakapitalisti gateeka amaanyi agasukkiridde ku mateeka agafuga okuzaala mu Mawanga Agakyakula. Ebintu mu butuufu bisukka ku by'okudduukirira oba ebikolebwa mu mwoyo omulungi okulaba nga abantu babeera bulungi. Mu alipoota ekwata ku nsonga ez'ebweru eyafuluma mu biseera by'ekyeya eby'omwaka gwa 1991 (nga okusooka yali yateekateekerwa Lukiiko Lwamagye ga US ku kuteekateeka okw'ekiseera ekiwanvu) nga yawandiikibwa Dr. Nicholas Eberstadt owa American Enterprise Institute, erabula ku biyinza okuva mu kweyongera kw'abantu mu Mawanga Agakyakula ku ntegeka y'ebyobufuzi ku mutendera gw'ensi yonna n'ebipimo by'amaanyi mu nsi. Agamba nti, oluvannyuma lw'ebyasa bisatu bajjajja abagoberegana munaana mu mawanga ga Bulaaya bajja kugabana abazzukulu bana oba bataano bokka bw'obageraageranya n'abazzukulu abasukka mu bikumu ebisatu mu mawanga agasinga obungi mu Africa ne Middle East; n'olw'ekyo, ensi ezikulembedde olwaleero zijja kuba busi butono obw'ebiseera ebyomumaaso.

Okunoonyereza okwa National Security Study Memorandum 200, okwali ku mulamwa "Implications of Worldwide Population Growth for US Security and Overseas Interests (okweyongera kw'abantu mu nsi yonna kye kutegeeza ku byokwerinda kwa US ne by'efuna okuva mu nsi ezeebweru)" (okwakolebwa mu Mwezi Ogwekkumineebiri nga 10, 1974, era nga byateekebwa mu bintu ebyekyama Harry C. Blaney III, ne biggyibwa mu byekyama mu July 3, 1989 Executive order 12358, Eyafulumizibwa / US National Archives Omwezi Ogwomukaaga nga 26,

1990) kiwandiiko ekiwa ekyokuyiga ekyamaanyi, ekiraga ebyobufuzi, ebyenfuna n'ebyekijaasi ebiva mu bintu nga bwe biri mu nsi mwe tuwangaalira.

Omuwendo gw'abantu guyinza okubeera ensigo ez'ebintu ebirina okukolebwa okuleeta enkyukakyuka n'okubaako omutemwa oguggyibwa ku byenfuna oba okukugira ku bintu ebifunibwa amawanga ag'ebweru mu byenfuna by'ensi. Obwavu, okweyongera kw'omuwendo gw'abantu n'omuwendo gw'abavubuka biba bijja kwetaaga okussa amaanyi mu byenkulaakulana, bisikirize okuddamu okutunula mu mateeka n'obukwakkulizo ebiteekebwa ku nsiga y'ensimbi okuva mu mawanga amalala, era kwongere n'amaanyi mu by'ekijaasi okweyongera okuwandiika abaamagye bwe kitwalibwa nga ekiyinza okudda mu bigere by'ebbula ly'emirimu. Ekiwandiiko ebiseera ebimu kireeta okulowooza nti amawanga agaakula (agaamakolero) gaatandika dda okukola olutalo ku mawanga agakyakula nga go tegannatandika.

Kitulabikira nti Enteekateeka Empya Eyensi yandibadde eyolekezebwa byetaago by'ekyalo ekinene (global village), kubanga ekyo ensi yaffe sengendo ky'egenda okufuuka. Teyandirowoozezza nti tekyewalika okwawula ensi mu "abalina" ne "abatalina", na bwe kityo obutasobola kwewala okulwanagana okutuusa okufa wakati waabwe. Yeetaaga abagagga okubeera abeewombeefu, abamatira era ebeetaaga okwelekereza ebingi ku byokwejalabya empangaala yaabwe by'ebateekamu. Si bya kufa na kuwona. Kye basasulwa mu kino ly'essanyu ery'okuwa ebyetaago ebikulu ennyo eri ekitundu ekisinga obunene ku maka ag'obuntu. Kirala ki ekiyinza okusinga okuleeta essanyu? Katonda alina okuleetebwa mu kibalo!

(2) AMAKA ... N'ENKYUKAKYUKA EZ'EBYOKWEGATTA MU BYOMUKWANO

Nnabbi Muhammadi yagamba bwati: "Abakazi ky'ekitundu ekirala eky'abasajja." Ekitole ky'obuntu si musajja oba omukazi. Ye musajja n'omukazi mu bumu obwo obubafuula amaka (nga ekitundu ekisembayo obutono eky'amazzi bwe kitali mukka gwa oxygen oba mukka gwa hydrogen wabula byombi nga biri wamu). Nga bwekiri mu Buyawudi n'Enzikiriza Eyeekikristo n'eddiini endala nnyingi, Obusiraamu bulagira nti omusajja n'omukazi okubeera bombi awamu okukola amaka kiteekawo enkolagana entukuvu Kulaane gy'eyita "endagaano ennywevu", erina okuteekebwa mu butongole era nga ekakasiddwa ne "endagaano y'obufumbo" oba embeera y'obufumbo. Eraga abafumbo ababiri buli omu nga bwe yeewaddeyo eri munne era n'eteekawo obuvunaanyizibwa na buli omu ku babiri by'abanja munne awamu n'obuvunaanyizibwa bw'abaana n'abazadde buli bamu eri abalala. Ddembe ly'abaana okubeera aba halaali (okuzaalibwa wansi w'endagaano y'obufumbo n'okubeera n'abazadde n'okumanya kitaabwe ne nnyaabwe), okulabirirwa

okulimu omukwano bwe baba bakuzibwa, okulabirirwa n'okufiibwako mu ngeri zombi ey'omubiri n'omwoyo, n'eddembe ly'okuyigirizibwa n'okuteekateekebwa okwaŋŋanga obulamu n'okutuukiriza obuvunaanyizibwa bwabwo nga abantu abakulu era abatuuze aboomugaso. Abazadde bwe bagenda bakaddiwa oba ne bafuna obulemu mu ngeri emu oba endala, buba buvunaanyizibwa bw'abaana okubalabirira n'okufa ku kubeera kwabwe obulungi awatali kuwulira butali bugumiikiriza oba okukoowa oba okukaaluubirirwa. Obwo buvunaanyizibwa eri Katonda. Awatali kubuusabuusa eyo ye yinsuwa ey'olubeerera ey'ebiseera ebyomumaaso eby'abaana nabo bwe bakula ne bazaala abaana ne bagenda nga bakaddiwa (nabo baba n'abalibalabirira). Obumu bw'amaka buno n'amaanyi g'enkolagana eri mu maka bitwalibwa nga bikulu nnyo mu Busiraamu. Byeyongerayo ne biva ku maka amatono ne bigaziwa okuzingiramu oluganda olwomumusaayi. Kulaane luno eruyita "oluganda olw'olubuto". Buvunaanyizibwa ate era saddaaka efunibwamu empeera okulaga ekisa eri aboolugandа olwomumusaayi nga kino kiyita mu kubafaako n'okubawa obuyambi bw'ensimbi wonna we baba babwetaagidde.

Abazadde ne bwe baba bafudde, busigala nga buvunaanyizibwa bwa muntu okubasabira n'okutwala mu maaso enkolagana ennungi n'egibadde mikwano gyabwe, n'okubeetowaliza, n'okubayamba bwe wabaawo obwetaavu.

Mu Busiraamu, obufumbo era buyamba mu kukola emirimu ebiri, era nga bufumbo bwokka obuli mu mateeka bwe busobola kIno okukikola. Omulimu gw'okutuukiriza obwetaavu bwa buli kitundu eri ekitundu kyakyo ekirala n'okufuuka kwabyo ekiramba, mu mubiri ne mu mwoyo. "Ne mu bubonero bwe kwe kuba nga yabatondera abakyala nga abaggya mu mmwe (nga bantu nga mmwe), mulyoke mutebenkerere gyebali era n'ateeka wakati wammwe okwagalana n'okusaasiragana. Ddala mu ekyo mulimu obubonero eri abantu abafumiitiriza." (30:21) Ogwokubiri gwe mulimu gw'okufuna ezzadde n'abazzukulu; "Katonda era yabateerawo abakyala okuva mu mmwe ate mu bakyala bammwe n'abaggyiramu abaana n'abaweereza, era n'abagabira ebirungi. Abaffe ebikyamu bye bakkiriza ate ebyengera bya Katonda ne babiwakanya?" (16:72) Obufumbo ly'ekkubo lyokka erikkirizibwa mu mateeka ery'okwegatta mu byobufumbo n'okuzaala abaana. Okukozesa ekkubo eriri wabweru w'obufumbo kyonoono kinene nnyo, era guyinza okuba omusango mu mateeka mu Busiraamu singa wabaawo abajulizi bana abasobola okulagayo ababa bakoze ekikolwa ekyo era ne bajulira nga bwe baalabye nga ekikolwa kyennyini kikolebwa. Okutuukiriza obukwakkulizo buno tekitera kubeerawo, era kirabika si ky'ekyali ekigendererwa.

Kiteekwa kitegeerekeke nti amateeka ge gamu ag'empisa gaali ge gafuga mu America ne Bulaaya, naye abantu abangi bwe baagenda beeyongera okuseerera okugwa mu butakkiririza mu Katonda n'okukkiririza mu Katonda gwe bakendeezezza, okwonooneka kw'empisa kwali tekusobola kwewalika. Obutakkiriza Katonda kibeerawo nga Katonda yeegaaniddwa. Ate okukkiriza Katonda akendeezeddwa kwe kukkiriza Katonda naye nga akendeezeddwa ku Bwakatonda Bwe. Tumusinza naye ku nkola yaffe. Tugenda mu masinzizo ebiseera ebisinga ku nkomerero ya wiiki, naye tetukkiriza Katonda kuvaayo kutubuulira kye tuba tukola n'obulamu bwaffe obwa sekinnoomu n'obwalukale. Okusebbuuka kuno okw'enzikiriza kwaggulawo omulyango gwa "enkyukakyuka ey'omuggundu mu byokwegadanga", ebintu byonna eddiini bye yatwalanga nga bikulu bwe byaddamu okwekenneenyezebwa n'ekigendererwa eky'okubikyusa ennyo.

Enkyukakyuka ey'omuggundu mu by'okwegadanga teyaakatandika mu myaka gy'enkaaga nga bwe tulowooza. Era si kintu ekyava mu kukyuka kw'empangaala y'abantu mu bitundu ebyenjawulo okw'ekimpoowooze. Enkyukakyuka yava mu ntegeka ez'amagezi, okukola ennyo n'okulafuubana okutaliimu kukoowa. Byonna byatandika na kusikirizibwa okugenda ewala eri obusobozi bwa sayansi ne tekinologiya waakwo, mu biseera by'okusindiikiriza kkanisa n'okugigoba mu kweyingiza mu bulamu bw'abantu obwawamu. Amagezi g'omuntu gaafuuka nga ge galamula mu nsonga z'omuntu zonna, era ebintu byonna ebyali bitwalibwa nga bikulu byateekebwa ku minzaane y'okusalawo kw'amagezi. Wabula mu kwanguyiriza kwabwe n'okweyisaako abantu tebaategeera eky'okuba nga amagezi g'omuntu gennyini galina we gakoma era tegatuukiridde, nga ekyo nago kye gakkiriza, era nti olw'obukendeevu bwago obwo tegasobola kukola kulamula okwenkomeredde ku bintu nga ebyo ebikwata ku mitindo egyempisa. Eky'amagezi okuba nga ganoonya okweyongera okumanya n'obwegendereza era ne gakola okunoonyereza okulala kuba kukkiriza nti galina bingi bye gaba gatamanyi. Singa amagezi g'omuntu gaali majjuvu, olwo gandiyimirizza bye ganoonya ne gatayonoona ssente ezikozesebwa ku kunoonyereza; naye ebintu biri nga Kulaane bw'eyogera nti: "Ku kumanya, mwaweebwako kitono ddala." (17:85)

Okwongera okuteeka omuntu mu kifo kya Katonda, omugendo gwatondebwawo wakati wa sematalo zombi ogwayitibwanga "Empisa awatali Ddiini", nga gukiteeka ku ddiini – sso si nsobi za muntu – okuleeta obulabe n'obutategeeragana mu bantu. Baakiteekawo nti empisa ze zimu zisobola okufunika nga tezivudde ku ddiini era ezo ne baziyita "empisa ezitateereddwa ku kintu". Naye eddiini bwe yagenda eggyibwako ebirowoozo Katonda yaggyibwa ku namulondo, era

enteekateeka z'empisa empya ne zifulumizibwa nga ebintu ebyabadde ebivve eggulo by'ebifuuse ebintu ebyabulijjo olwaleero, era obuntu obuzimbiddwa ku musingi ogutali gwa ddiini busobola ku nkomerero okulangirira awatali kwekweka nti empisa z'omuntu zirina kukolebwa bantu awatali bwetaavu bwonna eri batali bantu oba okwogera ku maanyi agatali ga buntu. N'oluvannyuma lw'okukyuka okudda ku bintu ebikalu (ebitali bya mwoyo), ebintu ebikulu nga ekitiibwa, ensa n'obutukuvu byafuuka bigambo ebitaliimu mulamwa era ensimbi ezitakyalina kye zigula. Okuyingiza ebirowoozo mu mitwe okwabuli kika kwakola kinene okugaziya ensalo z'eddembe ne muzingiramu okuwa olukusa, era mu bitundu abantu mwe bateeka essira ku muntu sekinnoomu, buli muntu ky'ayagala kyafuuka ddembe lya buntu. Okwo kwali kudda mabega kwa mulundi mulala amayengo agaakuba ebitundu by'abantu bwe gaaleeta amataba agaakuluggusa abangi ku bakuumi aboolulango ab'eddiini era abakuumi b'ebintu by'eddiini ebikulu (empisa) – bannaddiini. Bano be baali Embalaasi Ezeebiti kubanga mu kifo ky'okwabuulira olusiisira lw'eddiini okudda mu lusiisira lw'abaali balwanirira okwewaggula ku ddiini, ate baatandika kukola ku ddiini yennyini nga bayita mu kuleeta entaputa empya n'ennyinnyola empya ey'ebiwandiike okusobola okukyusa ebintu ebyali bitakkirizibwa era nga bya bivve ebirina okuvumirirwa okubifuula ebikkirizibwa nga batambulira mu byafaayo by'eddiini ezo nga bwe byajjanga biba. Bangi ku bannaddiini abo bennyini baagwa mu kitimba ky'obuwuka bwe baali balina okugoba. Abamu baatuuka n'okutaputa "ekyobutakkirizibwa kwegatta mu byobufumbo" nga obutakkirizibwa kuwasa naye si kubagaana kwegadanga, nga kino bwe twakisoma mu News Week gye buvuddeko.

Nga bwe kisuubirwa, ebyavaamu ke kavuyo kano akali mu mpisa z'okwegadanga mu bitundu by'abantu byonna. Awatali mpisa ez'okwekuuma n'ensa nga omuntu si mufumbo n'okwekuuma mu bufumbo, okwegadanga kwamalibwamu obutukuvu bw'okuba olujegere olwenjawulo wakati w'omusajja n'omukazi, mwavaamu okwegadanga okwekirindi n'okukozesa abantu abangi, okuvuganya mu basajja oba abakazi omuntu be yaakeegatta nabo, okukwata abakazi, embuto ezitaagalwa ekikomekkerezebwa n'okuggyamu embuto oba abaana abateetaagibwa abaggyibwako eddembe lyabwe ery'okubeera n'abazadde ababiri, n'abaana okuzaala abaana bannaabwe. Okwongera ku bino, tewakyali bwesige mu maka nga ne mu maka agatudde entende abaana ebitundu kkuminabitaano ku buli kikumi si baana babakitaabwe, ku bino byonna nga kw'ogatta ebizibu ebituuka ku bulamu eby'endwadde ezisaasaana okuva ku kwegadanga, ky'ekimu endawdde empya oba enkadde ezaali zirowoozebwa okuba nga zaawangulwa dda okuttuka kabisibisi. Obuwuka obuzireeta bw'afuna amaanyi okulwanyisa eddagala

eribuweebwa, era n'obugwenyufu obugenda bweyongera bulina akazito kanene ke buteeka ku bantu bonna awamu, naddala abavubuka.

Ffe Abasiraamu tetulina kubuzaabuzibwa kwonna wadde obutategeera bikkirizibwa n'ebitakkirizibwa mu ddiini yaffe. Kulaane esigala nga by'ebigambo byennyini ebyassibwa, kigambo ku kigambo, nnukuta ku nnukuta. Kulaane bye bigambo ebitukuvu: era okuvvuunula kwonna oba okunnyonnyola mu lulimi lwonna nga mw'otwalidde n'Oluwalabu (Olulimi lwa Kulaane) tebiyinza kuyitibwa Kulaane. Ebibalibwa nga mpisa n'ebivve mu Kulaane bijja kusigala bwe bityo lubeerera, era tebisobola kusaabululwa oba kukyusibwa oba kuteekebwa ku kasengejja ka magezi agoobuntu. Tewali bannaddiini, oba bamanyi abayinza kwegamba nti balina eddembe oba obusobozi obw'okunnyonnyola okwenjawulo. Kino tekitegeeza nti Abasiraamu bonna bantu batuukirivu abatakola byonoono. Awatali kubuusabuusa, Abasiraamu balemererwa okussa mu nkola eddiini yaabwe ky'ebagamba nga bakola ebyonoono n'ebivve, naye waakiri bo bamanyi nti kye bakola kibi, era kiba kijja kubasigala ku mitima okutuusa lwe bakirekayo oba ne beenenya eri Katonda. Wabula, okusoomooza okwaddala kwolekera Abasiraamu abatuuze b'ebitundu bya Bulaaya eyo abaana gye bakuzibwa mu mpangaala, enneeyisa n'empisa ebikontana n'ensomesa z'Obusiraamu. Abasiraamu mu kino tebali bokka, kubanga eriyo Abayawudi, Abenzikiriza Eyeekikristo n'abalala abalina empisa ezizimbiddwa ku musingi ogw'eddiini era nga bakola buli kisoboka okulaba nga kwe batambuliza abaana baabwe. Okukolera awamu kugenda mu maaso era n'okukolera awamu okusinga awo kukubirizibwa wakati w'Abasiraamu n'abo abakkiriza mu ngeri y'emu, ka babe bannaddiini oba bantu baabulijjo oba bibiina.

Enkola yaffe ku baana baffe egoberera okubalaga Katonda nga bakyali bato (laba Essuula Esooka), era nti bwe tumukkiriza kiba kitegeeza nti tukkiriza era ne tugondera amateeka Ge. Bwe tugoberera amateeka Ge tetufaayo oba abalala tebagagoberera, kubanga omuntu bw'abeera ku ludda lwa Katonda olwo aba ali ku ludda olw'abantu abasinga obungi. Kino kireeta amaanyi munda agasobola okulwanyisa okusendasendebwa abantu bwe batambulira awamu n'okusoomooza okuva mu kusendasendebwa. Okwekwasa endowooza nga "ekyo bonna kye bakola" kukoma. Enkola ey'okwegema egenderera okuzimba amaanyi munda agalwana ekiseera ekiwanvu nga omwana tannalumbibwa buwuka obuleeta obulwadde: ka bube obwomubiri oba obwempisa. Nga omujaasi bw'ateekateekebwa okulwana nga olutalo terunnaba sso si mu lutalo lwennyini, emitawaana n'ebintu ebibi ebigenda okumutuukako mu biseera ebyomumaaso bikubaganyizibwako ebirowoozo n'omwana asobole okusalawo obudde nga tebunnaba butya bw'alikola ekiseera bwe

kirituuka ky'ekimu ekimuweereddwa kunywa sigala, kunywa mwenge, kukozesa biragalalagala oba kwegadanga.

Ekyomukisa, okubuulirira ku kwekuuma nga omuntu tannawasa oba okufumbirwa kulimu bingi okusinga ku kulagira obulagizi okugonda (awatali kubuusabuusa ensomesa eri nti Katonda bw'alagira, tuwulira ne tugonda). Okukubaganya ebirowoozo n'abavubuka Abasiraamu n'abatali Basiraamu kwaleetanga ensonga ez'amaanyi ne bwe kiba ku ludda lw'amagezi obugezi.

"Ani akkiririza mu mwenkanonkano gw'abantu?" bonna bakkiriza awatali kwekutulamu "Ani akkiririza mu bwenkanya?" era bonna bakkiriza awatali kwetemamu. Oluvannyuma ekirowoozo kireetebwa nti enkolagana wakati w'abantu ababiri, nga ebivaamu tebigabanibwa kyenkanyi wakati w'ababiri obwo tebuba bwenkanya; era bonna bakkiriza. Mu mbeera ey'okwegadanga okutaliiko kukugira, ebivaamu tebigabanibwa kyenkanyi, kubanga oludda lw'abakazi lwe lufiirwa mu buli kimu, ky'ekimu nga bamuleseewo, oba afunye lubuto n'asalawo okugenda okuluggyamu, oba azaala mwana oba assa omukono ku kiwandiiko ekiwaayo omwana bamugabire abazadde abalala oba omwana amalirizza nga talina kitaawe olwo n'aba nga ye w'okumulabirira obulamu bwe bwonna. (Bwe tutunuulira ebivaamu ne tubuuza ekibuuzo,) "Buno buyinza okubeera obwenkanya?" okuwogganira waggulu okwa bonna kubeera "Nedda!"

Omugendo gw'ebisiyaga gwabuukira kikeerezi ekigaali ky'enkyukakyuka z'okwegadanga ezoomuggundu.

Awatali kubuusabuusa, ebisiyaga si kintu kipya engeri gye kizze kibaawo mu byobuwangwa bw'abantu bonna era ne mu bantu abenjawulo naye, omuntu ayinza okuteeba nti bibadde biri mu ngeri enkugire ennyo era nga bitono ddala. Bibaddeko abaseesa nga bye bakola bigendera ku ngeri eteri nneeyolefu, naye okusaasaana ennyo kweyongedde mu myaka ekkumi gyokka egisembyeyo oba okusingawo. Nzijukira enkuŋŋaana ez'ekiyivu omwali amasomo aboogezi mwe baakozesa amakubo ageesigamiziddwa ku musingi gwa sayansi nga bagezaako okukakasa nti okulya ebisiyaga bwe kutaalina mutawaana ku bulamu bw'omuntu. Kino kyaliwo ku ntandikwa y'emyaka gy'ensanvu, era ebyatuukibwako gyendi byali bikoonagana nnyo mu magezi agoobuntu ne ntandika, nga gwe gwali omulundi gwange ogusooka mu bulamu bwange obw'ekiyivu, okubuusabuusa obwesimbu bw'abanoonyereza ba sayansi abamu. Nga wayise ekiseera kitono, Ekibiina Ekigatta Obulwadde Bw'emitwe (American Psychiatric Association) kyalangirira nti ebisiyaga byali tebikyaddayo kubalibwa nga obulwadde obujjanjabibwa wabula okuyisibwa nga ekintu omuntu ky'aba alonzeewo oba emu ku nkola z'okwegadanga. Ebyaddirira byeyogerera byokka.

Obulwadde obwekuusa ku bisiyaga obuyitbwa "Gay Bowel Syndrome" bwazuulwa ne buwandiikibwa mu bitabo by'obusawo n'oluvannyuma Siliimu (AIDS) eyakola amawulire n'engeri gy'alina akakwate akaamaanyi n'ebisiyaga yakakasibwa. Nga wayise akaseera katono ekizibu kya AIDS kyasindiikirizibwa wabweru w'ekisaawe ky'eby'obusawo n'amateeka agafuga engeri obulwadde obusaasaana gye bulina okukwatibwamu. Yafuuka nsonga ya byabufuzi, era abaseesa mu bisiyaga beeyongera amaanyi mu byobufuzi ne batuuka ku ddaala erisobola okutiisatiisa abali mu wofiisi n'abali mu byobufuzi n'okufuna obuwagizi mu mawulire, ebyakatemba n'ennyimba ne mu bannaddini. Mu kifo kya AIDS okukugirwa, yasaasaana ne mu bantu abafuna omusaayi, n'abakozesa ebiragalalagala, n'abaana abali mu nnabaana, n'abantu abakozesa abakyala abangi n'abalala ne mu kusiigibwa obulwadde mu butanwa. Yafuuka ndwadde ya nsi yonna esaasaanira ku misinde egyayiriyiri. Omulwadde wa AIDS tumugamba nti tulumirwa wamu era tulina obusaasizi gy'ali era ne tusuubira nti ajja kuweweezebwa eddagala erisinga obulungi eririwo n'obujjanjabi bw'abasawo. Eri abo abatannafuna bulwadde tubakubiriza okukozesa enkola y'okwekuuma obulwadde. Okwekuma kuno tekuyita mu kukozesa bupiira (kondomu), kubanga teri kwegadanga kutalina buzibu. Kwekuuma okutuusa okufumbirwa oba okuwasa, na kubeera mwesigwa eri munno nga oli mufumbo.

Okukubaganya ebirowoozo ku bisiyaga kwamutawaana nnyo. Bagamba bwe bati "Beera ky'oli era tekikukwasa nsonyi". Abavubuka bangi abatabuusabuusa baatandika okugezesa, okuvumbula kiki ddala kyebali. Okumala okukkiriza ke kakwakkulizo akaliko, era kati abaseesa mu nsi za Scandnavia[1] bagezaako okukendeeza ku myaka gy'okukkiriza gikke gituuke ku myaka ena. Olunaku lw'ebisiyaga oluyitibwa 'Gay Pride Day' lukuzibwa buli mwaka mu California era ebikujjuko biragibwa mu mawulire ag'empapula n'ebiweerezebwa ku mpewo. Omwezi gw'ebisiyaga 'Gay Pride Month' mu masomera agamu gwatandikibwawo okuggyawo okusosola n'okutwala abalala obubi, era amaka agaabasajja ababiri oba abakazi ababiri galeetebwa nga nago amaka agayinza okudda mu kifo ky'amaka agaliwo kati. Ebiseera si byewala ebiyise, sayansi yatandika okunoonyereza ku kuba nga kisoboka okubaawo engeri y'obutonde oba eyensikiragano ey'omuntu okuba nga akozesa bisiyaga. Ffe Abasiraamu ebyo tebitukwatako, era gye tuli ensonga bwetyo bweri nnyangu.

Si ffe tuteekawo eddiini yaffe, wabula tufuna nfune era ne tugigondera. Tetulina kye tuyinza kukakaatika ku muntu, wabula ku ffe Kulaane n'ensomesa ya nnabbi Muhammadi binnyonnyola bulungi era mu bulambulukufu bivumirira omuze gw'ebisiyaga. Oba bwotyo bwe

---

[1] Ensi zino ziri mu bukiikakkono bwa Bulaaya nga mulimu Norway, Sweden, Denmark, Finland ne Iceland - Muvvuunuzi.

watondebwa oba si bwotyo, oba obusiyazi wasikira busikire oba nedda, okuwulira muli kw'owulira n'obwagazi bw'olina tebirina kusalawo ngeri gy'olina kweyisaamu. Oyinza okuba nga owulira ofa okukola ekintu (ka kibe kusiyaga oba kwegatta na bakazi bangi n'omukazi owebbali atali mukyala wo oba okunywa omwenge oba okuwulira ekikuwaga okukola ekikolwa ekyobukambwe oba okwagala okubba ekintu kyonna ekitali kikyo), ky'owulira muli tekirina kuba nga ky'ekyo ky'okola. "Si kituufu eri Omukkiriza yenna omusajja oba omukazi, Katonda ne Omubaka we bwe baba nga basazeewo ekintu kyonna, okubeera n'okwesiimira mu nsonga zaabwe. Oyo yenna ajeemera Katonda ne Omubaka we, ddala aba abuze olubula olweyolefu." (33:36).

Buli muntu alina ekintu kye yasikira ekitaliiko awakanya yenna nga era abantu bwe baba tebakirina tebaba bantu: kiyitibwa "ekisikirwa eky'okusobola okwefuga"!

(3) OKUTTA OKW'OKUSAASIRA (EUTHANASIA[1])

Okutta okw'okusaasira kwakkirizibwa mu mateeka mu Holland. Baakukubira akalulu akeekikungo mu mawanga ga America abiri naye ne kuwangulwa. Abakuseesaamu bagenda beeyongera obunyiikivu. Sso nga Obusiraamu bulina endaba ennambulukufu ku kutta okw'okusaasira.

OBULAMU BW'OMUNTU

Obutukuvu bw'obulamu bw'omuntu kintu ekyasalibwawo Katonda nga ne Moses, Yesu ne Muhammadi tebannazaalibwa. Nga ayogera ku Haabiil okutemulwa muganda we Qabiil (nga bombi batabani ba Adamu), Katonda agamba mu Kulaane bwati: "Olw'ekikolobero ky'oyo, twalifuula tteeka ku Bazzukulu ba Yisirayiri nti omuntu bw'atemula omulala atalina gw'asse wadde okuba nga akubidde obwakkondo ku nsi, aba nga asse abantu bonna. Ate ataasa obulamu bw'omuntu aba nga ataasizza obulamu bw'abantu bonna. Mazima Ababaka baffe baabajjira n'obunnyonnyofu (ebyamagero), naye oluvannyuma bangi ku bantu, bwe baava awo, baayonoonera mu nsi ne basukka we baalina okukoma!" (Kulaane 5:32). Kulaane era egamba nti: "Era temutemulanga omuntu oyo Katonda gwe yagaana (okutta) awatali nsonga ekkirizibwa mu Mateeka (g'Eddiini)" (Kulaane 6:151 ne 17:33). Shari'a yagenda mu maaso n'okulambika ennyo embeera okutta mwe kukkirizibwa ky'ekimu mu lutalo oba mu biseera by'emirembe (nga ekitundu mu mateeka agafuga ebibonerezo), nga ereeta ebintu ebiwera ebirina

[1] Okutta omulwadde atasuubirwa kuwona oba azirise enzirika etemusobozesa kudda ngulu mu ngeri eteriimu kulumya – bya muvvunuzi.

okwegenderezebwa n'okukolebwa nga okutta tekunnasalibwawo olw'okugezaako okulaba nga si kwajjenjeero.

ABAFFE WALIYO EDDEMBE LY'OKWETTA?

Si mu Busiraamu. Okuva lwe tuteetonda ffekka si ffe tufuga emibiri gyaffe. Gyatukwasibwa bukwasibwa tugirabirire, tujoole era tugikuume bulungi. Katonda Ye nnannyini bulamu era abuwa abantu era eddembe Lye mu kuwa obulamu n'okubutwala tebirina kutyoboolwa. Okugezaako okwetta bumenyi bw'amateeka mu Busiraamu era kyonoono kinene nnyo. Kulaane egamba nti: "Era temwettanga (oba okumalawo obulamu bwammwe). Katonda abasaasira olubeerera." (Kulaane 4:29). Okulabula abantu obutagezaako kwetta nnabbi Muhammadi yagamba bwati:

"Oyo yenna eyetta n'ekyuma ajja kusitula ekyuma ekyo mu muliro olubeerera. Oyo yenna anywa obutwa ne yetta ajja kuba nga anywa obutwa mu muliro olubeerera. Oyo yenna abuuka ku lusozi n'agwa ajja kuba nga abuuka nga bw'agwa wansi mu muliro olubeerera."

EUTHANASIA – OKUTTA OKWOKUSAASIRA

Shari'a yassaawo olukalala era n'ennyonnyola ebintu omukkirizibwa okuggyawo obulamu (nga kuno kujjulula ku tteeka ery'obutukuvu bw'obulamu bw'omuntu), era nga ku lukalala luno tekuli kutta kwa kusaasira oba okukukkiriza.

Obulamu bw'omuntu bwokka kintu kyamuwendo ekirina okussibwamu ekitiibwa, awatali kufa ku mbeera ndala. Endowooza y'obulamu obutalina kuwangaalwa teriiyo mu Busiraamu. Okukkiriza okuggyawo obulamu okuwona okubonaabona (obulumi) tekiriimu mu Busiraamu. Nnabbi Muhammadi yasomesa bwati: "Mu biseera ebyedda, eriyo omusajja eyalina ebizibu ebyamumalako obugumiikiriza, bwatyo kwe kukwata ekiso n'asala ekisekeseke n'avaamu omusaayi okutuusa lwe yafa. Katonda kwe kugamba nti: 'Omuddu wange ayanguyirizza enkomerero ye, bwentyo mummye Ejjana.' " Mu lutalo olumu Omusiraamu yattibwa, basswahaba bannaabi ne babeera nga bamutendereza olw'obuzira bwe yayolesa n'obukugu mu kulwana. Naye ekyabeewuunyisa, ye nnabbi okugamba nti: "Obuddo bw'oyo muliro." Bwe baabuuliriza baakisanga nga omusajja yafuna ebiwundu ebyamaanyi kye yakola kwe kuteeka ekikwatibwako eky'ekitala kye ku ttaka ne yeetunga ku kitala bwatyo ne yetta. Amateeka g'Ekisiraamu Agempisa z'Ekisawo agaakakasibwa olukiiko lw'ensi yonna olwasooka ku by'ekisawo eby'ekisiraamu (Islamic Organization of Medical Sciences, Kuwait, 1981, olup.65) mulimu bino: "Okutta okw'okusaasira, nga bwekiri mu kwetta, tekulina buwagizi bwonna okuggyako mu ndowooza ey'ekikaafiiri ekkiriza nti obulamu bwaffe ku nsi bwe bumala tewali kiddirira. Okutta olw'obulumi awatali ssuubi lya kuwona bulwadde nakyo si kituufu, kubanga teri bulumi bwa

muntu obutasobola kuwangulwa nga kuyita mu kukozesa eddagala oba okulongoosa okusaanidde...".

Waliwo oludda olulala ku ky'obulumi n'okubonaabona. Obugumiikiriza n'okuguma bintu ebitwalibwa nga bikulu nnyo mu Busiraamu. "Abo bokka abagumiikiriza be bajja okusasulwa empeera zaabwe (mu bungi) awatali kubalirira." (Kulaane 39:10). "Era ogumiikirize ku ekyo (ekibi) kyonna ekiba kikutuuseeko. Ddala ebyo biri mu biragiro ebisinga obukulu." (Kulaane 31:17). Nnabbi Muhammadi yasomesa bwati "Omukkiriza bw'afuna obulumi, okutuusa n'akaggwa obuggwa akaba kamufumise oba okusingawo, Katonda amusonyiwa ebyonoono bye, era ebyonoono bye bikunkumuka nga omuti bwe gukunkumula ebikoola byagwo."

Amakubo agaziyiza oba okukendeeza obulumi bwe gaggwaayo, oludda luno olw'omwoyo luyinza okuleetebwa okuyamba omulwadde akkiriza nti okukkiriza n'okugumira obulumi obutayinza kwewalika kuba kujja kumuyamba ku nkomerero, nga bwe bulamu obwaddala era obw'okusigalawo olubeerera. Ku muntu atakkiriza nkomerero kino kiwulikika nga omutali kanigguusa, naye ku oyo akkiriza, awatali kubuusabuusa okutta kw'okusaasira temuli kanigguusa.

ENSONGA EY'EBYENSIMBI

Waliwo okukkiriziganya nti ensaasaanya ku kubeezaawo omuntu alwadde obulwadde obutawona n'abawusse olw'obukadde yeeyongera kinene, nga kino kituusa n'ebibiina by'abantu ebimu okuva ku ndowooza eyogera ku "ddembe ly'okufa" okudda ku kya "obuvunaanyizibwa okufa". Bagamba mbu masiini y'omuntu bw'ewangaala n'esukka ebbanga ly'ebeereramu n'omugaso eba efuuse mugugu ogutakkirizika ku muzingo gw'ekitundu, era eba erina okusuulibwa, nga kino kikolebwa mangu okusinga okugireka okusebengerera empola (Jacques Atalli: La medicine en accusation – mu kitabo kya Michel Solomon 'L' avenir de la vie', Coll. Les visages de L'avenir. Ed. Seghers, Paris, 1981, emiko 273-275).

Endowooza bweti ŋŋenyi nnyo mu Busiraamu. Obukulu bw'ebintu businga emiwendo egibigula. Okulabirira omunafu, omukadde n'atalina mwasirizi kintu kyamuwendo ku bwakyo abantu kye baagala okuwaako ebiseera, amaanyi ne ssente, era kino kitandikira ku bazadde b'omuntu bennyini "Katonda wo yalagira n'akibakakasaako nti musinze Ye Yekka era n'abazadde bombi mubayise bulungi. Omu ku bo oba bombi bwe baba bakaddiye nga okyaliwo, togezangako n'ofulumya ekigambo kyonna ekiraga okubeekaanya, era tobakaayuukiranga, wabula bagambenga ebigambo ebigonvu (ebissaamu ekitiibwa). Beera mwetowaze gyebali obabudeebude (nga kino okikola) olw'okubasaasira, era ogambenga (nga obasabira) nti: 'Katonda wange! Basaasire nga (nabo) bwe banjola nga

ndi muto.' " (Kulaane 17:23-24). Olwokuba nga okulabirira okwo kintu ekirungi ekyalagirwa era ekisasulwa empeera okuva eri Katonda ku nsi kuno ne ku nkomerero, abakkiriza tebakitwala nga okuwola ebbanja wabula okusiga. Mu bantu abalowoolereza mu byokufuna era abatambuliza obulamu ku ddoola ebyekika kino tebirina makulu, naye ekyo tekiri bwekityo ku bitundu by'abantu abakkiriza abanoonya obulungi era abatya Katonda.

Obusobozi bw'abantu sekkinnoomu bwe buba tebukyasobola kumala kulabirira okwo okwetaagisa, okusinziira ku Busiraamu, obwo buba bufuuse buvunaanyizibwa bwa bantu bonna mu kitundu era ensoosowaza y'ebyensimbi eddamu okukyusibwa olwo ebintu ebyomugaso ne bikulembezebwa ku byamasanyu, era abantu essanyu erisinga ne balifuna mu kugoberera ebintu ebirungi okusinga okuliggya mu birala ebyokweraga. Nga kino tekinnaba ekyetaagisa awatali kubuusabuusa kwe kuddamu okutereeza empisa n'emyoyo gy'abantu b'omubitundu ebitasobola kutwala nkola eno.

EMBEERA Z'EKISAWO

Mu mbeera z'Obusiraamu eky'okutta okw'okusaasira tekitera kubeerayo, era bwe kiba kiguddewo, kigobwa nga ekintu ekitakkirizibwa mu Busiraamu. Omulwadde aba alina okufuna obuyambi bwonna obusoboka mu kutebenkeza omwoyo gwe n'okusaasirwa okuva mu bantu be ne mikwano gye, nga mwe muli n'okumunyweza mu by'eddiini okuyinza okumuyamba. Omusawo naye alina okwetaba mu kino, era alina okuwaayo obujjanjabi obwetaagisa okukendeeza ku bulumi. Okusoberwa kuggyawo nga ekipimo ky'eddagala erikendeeza obulumi eririna okuweebwa omulwadde lisemberera oba ne lyenkana mu kigero n'eryo eriyinza okukozesebwa mu kutta omulwadde. Obuyiiya ku ludda lw'omusawo buba bwetaagisa okwewala embeera bweti, naye ku ludda lw'eddiini kino kisinziira ku kigendererwa ky'omusawo: kutta oba kujjanjaba? Amateeka tegayinza kumanya kiri mu mutima naye okusinziira ku Busiraamu tekiyinza kuwona kulaba kwa Katonda Oyo okusinziira ku Kulaane "amanyi amaaso amakumpanya n'ebyo ebifuba bye bikweka." (Kulaane 40:19). Ebyonoono ebitatuukiriza bisaanyizo bya buzzi bwa musango obubonerezebwa mu mateeka biri bweru wa maanyi g'omulamuzi naye Katonda asigala nga abivunaana.

Ekitabo The Islamic Code of Medical Ethics (1981 olup.67), kigamba bwe kiti: "Wabula mu kulwanirira obulamu bw'omulwadde, omusawo aweebwa amagezi okumanya w'alina okukoma n'atabuuka nsalo. Bwe kiba nga kikakafu okusinziira ku sayansi nti obulamu tebuyinza kuzzibwawo, olwo tekiba na mugaso okukuuma omulwadde nga assiza mu byuma n'amakubo ag'ekizira oba okukuuma omulwadde nga ali mu mbeera ey'okusannyazibwa mu bbalaafu oba amakubo amalala

amagingirire. Mbeera ya bulamu omusawo gy'agezaako okubeezaawo sso si mbeera ya kufa. Mu ngeri yonna, omusawo takkirizibwa kukozesa makubo agamalawo obulamu bw'omulwadde".

Okunoonya obujjanjabibwa obulwadde tteeka mu Busiraamu, okusinziira ku hadiisi za nnabbi bbiri: "Baddu ba Katonda, munoonye okujjanjabibwa mu bulwadde bwonna, kubanga Katonda buli bulwadde yabuteerawo eddagala", ne "Omubiri gwo nagwo gulina bye gukubanja." Naye okujjanjaba bwe kuba tekukyalina ssuubi olwo kuba tekukyali kwatteeka. Kino kikola ku kulongoosa n'amakubo g'okukozesa eddagala, n'okusinziira ku bamanyi abasinga obungi, okukozesa ekyuma ekiyamba ebitundu okusigala nga bikola. Ebyetaago by'okuba omulamu ebyabulijjo ddembe lya buli muntu yenna omulamu era tebigwa mu kkoowe lya "kujjanjaba" byo bitwalibwa mu ngeri yanjawulo. Bino mwe muli: emmere n'ebyokunywa n'okulabirirwa okwabulijjo, era tebirina kuyimirizibwa ebbanga omulwadde ly'amala nga mulamu.

OKWOGERAKO KATONO

Okwogera ku kutta okw'okusaasira tekuyinza kukolebwa nga kwesambisiddwa endowooza eri emabega w'abantu abenjawulo. Abasiraamu abakkiririza mu Katonda ne mu Shari'a entukuvu eyabaweebwa, kyeraga bwerazi nti baba bajja kuba n'endowooza eyawukana ku ndaba z'abantu abatakkiririza mu Katonda, oba abo abakkiriza nti Katonda gy'ali naye ne bamuggyako obuyinza bwonna obutubuulira eky'okukola n'obutakola. Mu bitundu bingi eby'Abenzikiriza Eyeekikristo olwaleero eky'okwawula kkanisa ku ggwanga kisindiikirizibwa okutegeeza okuggya Katonda mu nsonga z'abantu wadde nga si ze zimu.

Ebyazuuka mu nkola y'okutta okw'okusaasira mu biseera bya Bugirimaani ey'Abanaazi ku ntandikwa y'ekyasa kino abamu ku ffe byatuleka tuzibuse amaaso. Enkola eyo yakakasibwa n'etandikibwa era n'essibwa mu nkola abamu ku baali mu by'obusawo ab'amadaala agaawaggulu mu kutegeera n'eddaala ly'okukola emirimu. Endowooza ya "obulamu obutakyalina mugaso kuwangaalwa" kasita yakkirizibwa n'ewagirwa omusingi gwali gumaze okusimibwa ogw'ebyo ebyasalibwawo ebyamala ne bivaamu ebikolobero ebyaddirira. Nga wayise emyaka amakumi ataano, abaseesa mu nkola y'okutta okw'okusaasira bazzeemu okwekunga buto mu Netherlands nga ekigendererwa kyabwe kugisaasaanya mu Bulaaya ne America. Ababawakanya babuuza wwa okukkiriza okutali kukake gye kuva ku mulawadde ali mu mbeera y'okwetamwa okwamaanyi, ate nga aba ateekeddwa okuba nga ku kino agasseeko okuwulira muli nga obulwadde bwe buzitoowerezza abantu mu mutwe ne mu byensimbi. Okukkiriza kw'abantu be nakwo kuyinza okuva ku migaso bo gye bafuna mu kufa kw'omulwadde. Waliwo olutalo weeluli

era n'ebivaamu birindirirwa okulabibwa; naye kino kizibu ekyewalibwa mu Busiraamu olw'amaanyi g'eddiini agalengera ewala era agatayuugayuuga.

(4) JIHAADI

Ekigambo kino kizze kikozesebwa nnyo mu mawulire emyaka mingi egiyise, nga kireetebwa butereevu oba mu ngeri eteri nnambulukufu, okutegeeza olutalo olutukuvu. Naye nga ekituufu kiri nti ekigambo "olutalo olutukuvu" kyayiiyizibwa mu Bulaaya mu biseera by'entalo z'Omusaalaba, okutegeeza okulwanyisa Abasiraamu. Tekirina kikyenkana mu bigambo by'Obusiraamu, naye nga ekitaliimu kubuusabuusa jihaadi si kye kikivvuunula.

Ekigambo Jihaadi kitegeeza kulafuubana. Mu makulu gaakyo agasookerwako kintu kyamunda mu muntu, okuwonya omwoyo ebikolwa ebigunyoomesa n'okuguwonya okugendera ku bwagazi bwagwo, n'okukola obutaweera n'obutaggwaamu maanyi mu kkubo ly'okufuna eddaala eryawaggulu mu mpisa. Okuva Obusiraamu lwe butakoma ku nsalo za muntu wabula nga bweyongerayo ne butunula ku bulungi bw'abantu b'omukitundu n'obuntu bwonna okutwalira awamu, omuntu tayinza kubeera nga yeetereeza yekka nga tatwaliddeemu bantu ba kitundu mw'awangaalira n'ensi yonna okutwalira awamu, bwetyo Kulaane ky'eva eragira eggwanga ly'Obusiraamu "okulagira okukola obulungi n'okuziyiza okukola obubi." (3:104) Buno si buvunaanyizibwa bwa Basiraamu bokka naye kikwata ku bantu bonna abo, okusinziira ku Kulaane, abasigire ba Katonda ku nsi. Wabula Abasiraamu tebayinza kubudduka abalala ne bwe bakikola. Amakubo ga kino okukituukiriza gaawukana, era mu nsi y'akakyo kano gazingiramu amateeka, enkolagana y'amawanga agenjawulo, amakubo g'okutabaganya, ebyenfuna, n'ebyobufuzi. Naye Obusiraamu tebugaana kukozesa lyanyi okuggyawo obukyamu, bwe waba tewali kkubo ddala erisobola okukozesebwa okuggyawo obukyamu obwo. Kulaane y'eyasooka okwogera ku musingi gw'ebyokwerinda ebyawamu n'okukolera awamu okukomya obulumbaganyi, waakiri mu bigambo, nga bwe birabikira mu Bbago ly'Amawanga Amagatte".. mubitabaganyenga (ebibinja ebibiri ebirwanagana), naye ekimu bwe kiba kigaanye ne kisigala nga kirumbagana ekirala, mulwanyise ekyo ekirumbaganye okutuusa lwe kinadda ku Kiragiro kya Katonda." (49:9)

N'olwekyo okulwana kitundu butundu ku Jihaadi naye si ye Jihaadi yonna. Ekyo nnabbi Muhammadi kye yakalaatiriza basswahaba be bwe baali baakava mu lutalo, n'abagamba bwati: "Olwaleero tukomyewo okuva mu jihaadi entono (olutalo) okwolekera Jihaadi ennene (okwefuga n'okwetereeza)."

Jihaadi si kulangirira lutalo ku ddiini ndala era awatali kubuusabuusa si ku Benzikiriza Eyeekikristo oba Obuyawudi nga amawulire n'ebiweerezebwa ku mpewo ne bannabyabufuzi abamu bwe baagala kitwalibwe. Obusiraamu tebulwanyisa ddiini ndala. Abasiraamu babala Abenzikiriza Eyeekikristo n'Abayawudi nga bannaabwe abaasikira ennono za Bulayimu, mu kusinza Katonda Omu n'okugoberera ennono ya Bulayimu.

Ebisaanyizo ebituusisa olutalo okuyitibwa "olutalo olutuufu" mu Busiraamu byakooneddwako, awamu n'enneeyisa n'empisa ebirina okugobererwa. Ennwana ey'omulembe guno tegoberera musingi gwa mpisa ezo; n'olw'ekyo, olutalo lulina okusikizibwa amakubo agamu ag'okugonjoola obutakkiriziganya. Endowooza y'abantu baabulijjo eruŋŋamiziddwa, esomeseddwa obulungi era etayuugayuuga eyinza okutuula ku nfeete era n'ekkakkanya endowooza ekkiririza mu ntalo.

Ekisumuluzo kwe kwekuba mu kifuba. Nga okusonyiwa bwe kukola ekinene mu nkolagana wakati w'abantu, bwe kityo kisoboka mu nkolagana y'amawanga kasita obwenkanya, sso si maanyi, bwe bubeera nga ye mulamuzi asembayo.

Tulina okukkiriza omulundi omulala, olw'okwagala okubeera abeesimbu, nti mu byafaayo, abantu ab'enzikiriza ezenjawulo nga mw'otwalidde Abasiraamu, Abenzikiriza Eyeekikristo, Abayawudi n'abalala, obwesimbu buzze bubabulamu mu kugoberera ebintu eddiini ezo bye zitwala nga bikulu ebyomuwendo n'emisingi kwe zitambuliza ensonga zaazo.

Ffenna twakola ensobi, era ffenna tukyazikola. Abasiraamu nabo kino kibazingiramu, era ebiseera bingi eddiini yakozesebwa bannaakyemalira oba n'etyoboolwa abantu baabulijjo abatalina kye bamanyi.

Kino si nsobi ya ddiini, naye kiraga butya obuntu bwe buli mu bwetaavu bw'okufuna okuyigirizibwa okusingako obulungi, okufaayo ku kitiibwa ky'omuntu okuwangaalako ekiseera, eddembe ly'obuntu, n'okunoonya obwenkanya n'amaanyi gonna, ne bwe kiba nga kyetaagisa kutangira mululu gw'ebyobufuzi n'ebyenfuna.

## (5) Empisa Z'obusawo mu Bulamu

Ekitundu kino kyogera ku bintu ebimu ebizze biba ku mwanjo mu kisaawe ky'empisa ezirina okukozesebwa mu by'obulamu, era nga mubaddemu okukkaanya kw'abamanyi mu Busiraamu.

### I) Ensonga Ezikwata ku Kuzaala

### A- Okufuna Embuto

### Okweziyiza Okufuna Olubuto

Obusiraamu bukkiriza okuziyiza olubuto ebbanga lye kumala nga tekukosa butonde ne kutuuka okulemesa obufumbo okutuukiriza omulimu gwabwo ogw'okuzaala abaana. Okuva mu biseera bya nnabbi okuziyiza embuto kwali kukolebwa, naye yakirambika nti kulina kukolebwa nga waliwo okukkiriziganya wakati w'abafumbo bombi (omusajja n'omukazi).

Okutwalira awamu eggwanga ly'Obusiraamu likubirizibwa okuzaala n'okwala, naye Muhammadi essira yalissa nnyo ku mutindo sso si muwendo gwokka. Ebimu ku bigambo bye eby'obwannabbi byali: "Wajja kujja olunaku amawanga amalala lwe galibagwako ekiyiifuyiifu abayala kye bagwa ku bbakuli y'emmere." Bwe yabuuzibwa oba kino kiriva ku butono bwabwe yaddamu nti "Nedda. Olunaku olwo mujja kubeera bangi nnyo, naye nga (mu mutindo) muli nga ebyovu ebitengejjera ku mukoka."

Mu byafaayo by'Obusiraamu abataputa amateeka bakkiriza okuteekateeka amaka olw'ensonga eziwera: embeera y'obulamu bw'omuntu, embeera y'ebyenfuna, embeera y'empangaala y'abantu, n'ebirala, okutuuka ne ku kukuuma obulungi bw'omubiri gw'omukyala. Amakubo ageebiti ebibiri mu kuziyiza embuto ag'obutonde n'ag'ekisawo gakkirizibwa, kasita ekkubo liba nga terivaako mitawaana era nga terikola nga ddagala eriggyamu olubuto. Okuteekateeka amaka kulina kuba nga kwa kyesiimire eri amaka agenjawulo awatali kukakibwa oba kunyigirizibwa. Ensi ezitwala enkola ey'okukugira okweyongera kw'abantu ziyinza okukozesa pokopoko w'ebyenjigiriza okulaba nga tekinologiya w'okuziyiza embuto afunika mangu, naye okusalawo kuba kulina kukolebwa bafumbo be kikwatako.

Okwekengera enteekateeka amawanga ga Bulaaya ze gakolera Amawanga Agakyakula kwayogeddwako dda emabega. Waliwo okumanya okuli mu bantu ku "lutalo lw'omuwendo gw'abantu" olugezaako okuggyako abantu amaanyi ge bandikozesezza olw'obungi bw'omuwendo gwabwe oba mu bitundu ebimu okukendeeza ababadde abangi okubafuula abatono. Waliwo n'ekyeraliikiriza ku bintu ebiziyiza okufuna embuto ebyagaanibwa okukozesebwa mu nsi mwe bisibuka (Bulaaya) naye mu kiseera ky'ekimu ne biweerezebwa mu bungi mu mawanga g'Abasiraamu n'Amawanga Agakyakula, nga kino kireeta obweraliikirivu ku mutindo gw'obulamu. Mu kiseera ky'ekimu okwongera ku nsimbi ezisigibwa mu kukulaakulanya ebikozesebwa n'obwetaavu bw'okuwa Amawanga Agakyakula tekinologiya eyeetaagisa okuva mu Bulaaya tebinnaba kufiibwako.

Okuyonsa

Okuyonsa kulina ekifo kyamaanyi nnyo mu Busiraamu. Nga ekkubo mu kuteekateeka amaka si kkubo eryesigika eriyinza okulagirirwa amaka

agamu ku gamu; naye kibalirirwa nti ku musingi gw'ekibinja ky'abantu (nga obatwalidde wamu) ekkubo lino lirina amaanyi ag'okuziyiza embuto okusinga amakubo gonna nga ogagasse wamu, nga kino okipimira ku kukka kwa supiidi abakazi mu kitundu abayonsa kwe bazaalira. Kulaane eyogera ku kuyonsa era n'ewa amagezi nti okuyonsa mu butonde kwandimaze emyaka ebiri. Wabula mu Busiraamu okuyonsa kuneneko okusinga ku kuwa omwana ekiriisa (oba ekkubo ly'okuteekateeka amaka). Kintu "kyamuwendo" era lujegere olwenjawulo, ekifunyisa n'omukazi ayonsa ekifo n'omukazi atali maama w'omuntu bw'ayonsa omwana afuna eddaala eryenjawulo mu mateeka g'Obusiraamu eriyitibwa "obuzadde obuva ku kuyonsa", era maama ono ayitibwa "maama mu kuyonsa" ow'omwana. Okulaga obukulu bwakwo, "obwamaama obw'okuyonsa" buweebwa eddaala erya maama yennyini mu gamu ku mateeka agakwata ku bufumbo. Kino kiviirako abaana maama oyo b'azaala okubalibwa nga "abooluganda mu kuyonsa (babbeere)" ab'omwana eyayonsebwako, era nga takkirizibwa kubawasa oba kubafumbirwa.

Akuuma Akayingizibwa mu Nnabaana (Akaweta)

Akuuma ako bwe kaba nga kaleeta olubuto okuvaamu ako kaba tekakkirizibwa. Wabula omulimu gwako gwannyonnyolwa okuba nga kakozesebwa ku musingi ogw'okuziyiza omwana okwetondeka mu nnabaana. Obuuma obuliwo kati bulina waaya za kkopa ezivaako amasannyalaze agatta obulamu obuliikirizibwa amagi agavaamu abaana, oba bukola omubisi ogwongeza ku mazzi aganaanuuka ne gagaana obulamu obuzaala okuyingira mu nnabaana. Ebintu bino byombi ebiteekebwa mu kuuma biri mu bintu ebiziyiza okufuna olubuto naye si mu kuggyamu lubuto. Kino kyakakasibwa ebyafulumizibwa Ekibiina ky'Ensi yonna Ekyebyobulamu (World Health Organization).

Okuggyamu olubuto

Mu bitundu by'Abasiraamu tewali baseesa ky'ekimu "abawagira obulamu" oba "abawagira okwesalirawo", nga buli bamu balwanyisa bannaabwe nga bwekiri mu America kati. Obusiraamu butwala okuggyamu olubuto mu ngeri yanjawulo nnyo ku kuziyiza olubuto, okuva okuggyamu olubuto lwe kulimu okumalawo obulamu bw'omuntu. Ekibuuzo ekitera okubuuzibwa ky'ekyokuba nga ebigambo "obulamu bw'omuntu" bizingiramu obulamu bw'ekyana ekiri mu lubuto. Okusinziira ku ntaputa y'amateeka g'Obusiraamu kigenderamu. Obusiraamu buwa omwana ali munda eddaala lya "zimma atejjudde". Zimma kitegeeza okubalibwa mu mateeka okwo okuwa eddembe n'obuvunaanyizibwa, era zimma y'omwana ali munda tejjudde kuba omwana oyo aba alina by'abanja naye nga talina buvunaanyizibwa. Ebimu ku by'abanja bye bino:

(a) Omusajja bw'afa nga mukyala we ali lubuto, amateeka g'okusika gabala omwana ali munda nga agabana ku byobusika kasita azaalibwa nga mulamu. Abagabana abalala bafuna emigabo gyabwe okusinziira ku migabo egibaweebwa mu mateeka, naye kino kikolebwa luvannyuma lwa mugabo gwa mwana atannazaalibwa okuggyibwako ne guteekebwa ku bbali okulinda omwana okuzaalibwa.

(b) Olubuto bwe luvaamu ku mutendera gwonna naye omwana n'alaga obubonero bw'okuba nga abadde mulamu okugeza okukolola oba okwenyeenya oluvannyuma omwana n'afa, omwana oyo aba alina okufuna omugabo gwe mu byobusika mu mateeka okuva ku muntu yenna eyafa nga omukazi amaze okufuna olubuto. Omwana bw'amala okufa, ekyo ky'abadde ow'okugabana kigabanyizibwa mu bantu be okusinziira ku migabo gya buli muntu amusikira.

(c) Omukazi bw'azza omusango ne bamusalira ekibonerezo ky'okufa naye n'asangibwa nga alina olubuto, alindirizibwa n'amala okuzaala era n'alabirira omwana n'atuuka okuva ku mabeere olwo ekibonerezo ne kituukirizibwa. Kino kikolebwa awatali kufa ku bbanga olubuto lye luba lunaamala, ne bwe luba lutandika butandisi, ne kiraga nti omwana alina eddembe okuviira ddala ku ntandikwa. Kino kirina okukolebwa ky'ekimu omwana tali mu mateeka, ekiraga nti n'omwana azaalibwa wabweru w'obufumbo alina eddembe okubeera omulamu. Ebibiina byonna ebitaputa amateeka n'ebirala bikkiriziganya ku nsonga eno.

Waliwo ne ssente eziweebwayo nga omutango gw'okuggyamu olubuto ne bwe kiba nga si kigenderere. Kino kiyitibwa "ghorra". Singa obulumbaganyi oba ekikolwa kyonna ekigenderere kiviirako olubuto okuvaamu, kkooti nayo ewa ekibonerezo ekisaanidde.

Ekibuuzo ky'entandikwa y'obulamu kizze kikubaganyizibwako ebirowoozo okuviira ddala emabega eyo, okuva okukkiriza okuggyamu olubuto lwe kwali kwetooloolera ku bulamu okubeeramu (abamu ku bamanyi abedda bakkiriza okuggyamu olubuto olutannaweza myezi ena, abalala nga tewannayita wiiki musanvu ku lubuto, nga kino bakijja ku kulowooza nti obulamu buba tebunnatandika mu mwana ali munda.) Ebyasa nga kkumi ebiyise, omumanyi omwatiikirivu Al-Ghazali yalambika bulungi ekiseera eky'obulamu obutategeerekeka, nga ekiseera tekinnatandika maama ky'awuliriramu nga ali mu mbeera nnabaana mw'abeereramu n'obulamu. Enkuŋŋaana z'abamanyi abataputa amateeka ezizze zibaawo mu biseera si byewala zaayogera ku nsonga eyo nga abamanyi bano balowoozezza ne ku tekinologiya owoomulembe, ne basalawo nti omutendera omuntu mw'abeerera omulamu oguyinza okutwalibwa nga entandikwa y'obulamu gulina okutuukiriza ebisaanyizo bino BYONNA: (1) (ekiri munda) kirina okuba nga kyawufu era ekimanyiddwa obulungi; (2) kirina okulaga ebitendo ebikulu eby'obulamu: okukula; (3) okukula kuno bwe kuba

tekuyingiriddwa, kuba kujja kutuuka ku mitendera egiddako egy'obulamu nga bwe tugimanyi; (4) kirina ebintu mu nkula yaakyo ebitera okubeera ku bayitibwa abantu, era nga muntu eyeeyawudde; ne (5) tekikulembeddwa mutendera mulala ogugatta ebina ebikulembedde. Ekirabika obulabisi bino byogera ku mbeera ya kuliikiriza ggi lya mukazi.

Wabula okuggyamu olubuto kukkirizibwa singa olubuto okusigalamu kiyinza okuba ekyobulabe eri maama. Shari'a ebala maama okubeera omulandira ate omwana okubeera endokwa; omwana alina okuweebwayo nga ennunuzi singa kino kiba tekyebeereka okutaasa maama. Waliwo embeera egaziya okukkirizibwa okuggyamu olubuto kuno ne kutwaliramu embeera ez'okuzaala obubi ennyo n'obulwadde bwa nnabaana ebitakkiriza bulamu kusigala nga bulungi singa kino kiba kikoleddwa nga olubuto terunnaweza myezi ena.

Okukomya omuntu okuzaala

Okuggyako nga kikoleddwa olwensonga ennambulukufu ey'eby'ekisawo okulongoosa okwekika kino kuba tekukkirizibwa. Wabula okukomya kukkirizibwa abakazi abalina abaana abangi era nga basemberera ekiseera kyabwe eky'okukoma okuzaala. Abafumbo bombi (omusajja ne mukazi we) bateekwa okukkiriza nga beesiimidde era nga bategeera ekigenda mu maaso, nga tebaweereddwa kisuubizo eky'okukyusa embeera singa bakyusa ekirowoozo mu maaso eyo. Tewateekeddwa kubeera nkola ekaka abantu okukomezebwa okuzaala era omusawo alina eddembe okugaana okulongoosa bw'aba nga tamatidde nti okukomezebwa okuzaala kiri mu bulungi bwa mulwadde.

B- Okujjanjaba obugumba

Okunoonya okufuna olubuto kiri mu mateeka era abantu bayinza okukozesa amakubo gonna agasoboka bwe gaba tegatyoboola Shari'a.

Okufunyisa Olubuto mu Ngeri Eteri ya Butonde

Kino kikkirizibwa mu ngeri emu yokka amazzi agazaala bwe gabeera aga bba w'omukyala (AIH). Amazzi agagabibwa abazirakisa (AID) gayinza obutakozesebwa kubanga okuzaala okukkirizibwa mu mateeka kwe kuba kuyise mu ndagaano y'obufumbo n'abantu abakola endagaano eyo (abafumbo ababiri).

Okukuliza Omwana mu Cupa

Tekinologiya ono, era amanyiddwa nga omwana w'omu cupa, akkirizibwa mu Busiraamu kasita kiba wakati w'omwami ne mukyala we, ekitegeeza mu nsalo z'endagaano y'obufumbo.

Endagaano y'obufumbo eno erina okuba nga ntuufu era nga ekyaliwo. Okuva okwawukana oba okufa kw'omu ku bafumbo lwe kukomya

endagaano y'obufumbo era nga olwo waba tewakyali mwami na mukyala, kitegeeza nti omukazi takkirizibwa kufuna lubuto nga akozesa amazi agazaala ag'oyo eyali bba agaba gaaterekebwa mu binnyogoza mu banka y'amazzi agazaala. Okuyingizaawo omuntu owookusatu atali mwami na mukyala we n'ababeera baatereka amazzi gaabwe agoobutonde tekukkirizibwa kubanga kuno kuba kuyingirira ndagaano y'obufumbo ekwata ku bafumbo ababiri.

"Amazzi agebbali" oba "eggi eryebbali", oba "olubuto olwebbali" (okutereka olubuto lw'abafumbo) tebikkirizibwa.

Obwamaama Obukiikirira

Obwamaama Obukiikirira, nga eno y'embeera omukazi w'akuumira omwana w'abafumbo abalala mu nabaana we, tekukkirizibwa ddala mu Busiraamu. Kino kivaako embeera y'obwamaama obwannamansasaana obw'obutonde n'obukulizza omwana mu lubuto sso nga wandibaddewo bumu. Era kiba kitegeeza kuba na lubuto ebweru w'endagaano y'obufumbo. Mu America, okuvuganya wakati wa bamaama ababiri (!) kuzze kuvaako ebizibu bingi mu mateeka. Endagaano esalawo omwana gy'alaga ne bw'anakolebwa awatali kubuusabuusa emalamu omwana akoobuntu engeri gy'ayisibwa nga ekyamaguzi. Ebivaamu biyinza okugenda ewala okuva omuntu omukazi nga gwe mulundi ogusoose mu byafaayo lw'afuna olubuto nga yeeyagalidde n'aluzaala n'ekigendererwa eky'okuwaayo omwana eri omuntu omulala. Okuva kino, ebiseera ebisinga, lwe kikolebwa lwa ssente ezisalibwawo nga omulimu tegunnakolebwa "obwamaama" kibukkakkanya okubuggya ku kintu "ekyomuwendo" okukifuula ekintu ekigulibwa ssente. Kino bwe kifuuka enkola etongozeddwa, ebirivaamu ebikwata ku lujegere oluyunga emirembe egyenjawulo bijja kuba bizibu ddala.

II Okugaba Ebiyungo n'Okubisimbuliza

Kulaane egamba nti: "n'oyo awonya obulamu bw'omuntu omu aba nga awonyezza obulamu bw'abantu bonna." Oboolyawo nga tewali kinnyonnyola kino kusinga enkola y'okutaasa obulamu nga kuyita mu kusimbuliza ebitundu ebiba biweereddwayo okudda mu kifo ky'ebitundu ebikulu ku muntu ebiba biremereddwa okukola. Wabula kino okutuukibwako amateeka g'Obusiraamu gaamala kutaganjulwa. Okusooka, okutyoboola omubiri gw'omuntu, ky'ekimu mulamu oba mufu, kikontana n'amateeka g'Obusiraamu. Ekiva mu ekyo kwe kuba nga okusala omubiri gw'omuntu awaayo ekitundu oba omulambo n'okuggyako ekitundu okukigaba, kyandibadde tekikkirizibwa, singa tekwali kukozesa mateeka abiri agasobola okugonjoola ekizibu kino. Erisooka ly'etteeka erigamba nti "Obwetaavu bukkirizisa ekintu ekyaziyizibwa." Etteeka eryokubiri lye "okulondako ekisinga obutaba kibi

ku bibi ebibiri singa byombi biba tebisoboka kwewalika." Okuva okutaasa obulamu bw'omuntu lwe buli obwetaavu obusinga mu buzito ku kukuuma ekitiibwa ky'omubiri gw'omuntu agabye ebitundu oba obutatyoboola mulambo era okuva okutuusa ekisago ku mubiri gw'omuntu aba agabye ekitundu lwe kiri kibi ekitonoko bw'okigerageranya n'okuleka omulwadde okufa, ekikolwa ky'okugaba ekiyungo n'okusimbuliza kikkirizibwa. Abasawo balina okukakasa nti kino tekiggya kuteeka bulamu bwa muntu agaba ekiyungo mu katyabaga. Amateeka agakwata ku kukkiriza okutaliiko kukaka oba kunyigiriza kwonna galina okuteekebwa mu nkola nga agaba ekitundu (oba addirira mu luganda ku mufu) balaga okusiima ekikolebwa.

Okusimbuliza Ebitundu Ebibeeramu Obusimu

Kino kitandise okulaga essuubi mu kujjanjaba obulwadde obumu. Kikkirizibwa ebitundu ebiggyibwamu obusimu bwe bibeera ebitundu ebiri waggulu w'ensigo oba olubuto lw'omwana w'ensolo, oba olubuto oluba luvuddemu mu kiseera ky'ekimu omwana bw'afa enfa eyaabulijjo. Tekikkirizbwa okuwaayo omwana omulamu oba olubuto lw'omuntu olulamu olw'ekigendererwa ekyo. Mu kuggyamu olubuto okukkirizibwa (okugeza okutaasa obulamu bwa maama) omwana avuddemu ayinza okukozesebwa.

Okukola abaana munda oba okuggyamu olubuto olw'ekigendererwa eky'okusimbuliza obusimu tekikkirizibwa.

Omwana Ataliimu Bitundu By'Obwongo Ebimu

Kino kiri ku mbeera ey'omwana azaalibwa nga tatuukiridde mu kawanga ke n'ebitundu ebirimu obwongo bwe biba tebiriimu. Ayinza okuzaalibwa nga mulamu, naye aba ajja kufa nga wayise akaseera akayinza okutwalako ennaku. Ebbanga ly'amala nga mulamu, tateekeddwa kukozesebwa nga ensibuko y'ebitundu eby'okusimbuliza. Okukomya obulamu mu ngeri eteri ya butonde tekukkirizibwa. Ayinza okuteekebwa ku byuma okukuuma ebitundu bye nga biramu, okutuusa obwongo bwe bufa olwo ne kiba nga tekirina mutawaana okutwala ebitundu bye okubikozesa.

Okusimbuliza Ebitundu Ebyekyama

Tekikkirizibwa okusimbuliza ebitundu ebyekyama ebisobola okuzaala oba okukola amazzi agazaala n'okuvaamu amazzi g'ekisajja oba ebitundu by'omukazi ebikola amagi agasobola okuvaamu omuntu omulala, kuba kino kiba kijja kuvaako okutabula endyo n'okuzaala abaana abatavudde mu bufumbo obutuufu, okuva amazzi ago n'amagi bulijjo lwe biba bijja

okuba nga bya muntu abigabye sso si oyo abifunye. Ebitundu ebitazaala naye nga bikola bulungi tebizingirwa mu kugaana kuno, wabula ate tebigasa mu nkola y'ebyekisawo.

## III Ekiyitibwa Okufa

Ekiyitibwa akaseera k'okufa tekikwata ku byakisawo byokka okugeza we kiba kituukidde okuggyako ebyuma ebissa oba okusimbuliza ekiyungo ekikulu ekimu (okugeza omutima), naye era kikwata ne ku nsonga z'amateeka okugeza entandikwa y'okubala ekiseera namwandu ky'alina okulinda oluvannyuma lwa bba okufa nga tannakkirizibwa kuddamu kufumbirwa (emyezi ena n'ennaku ekkumi oba bw'abeera olubuto, okumala okuluzaala), n'okugaba emigabo gy'ebyobusika singa abantu babiri bagobereganye mu kufa.

Enkiiko z'entaputa y'amateeka ezaatuula mu biseera ebitali byawala zakkiriza ennyinnyonnyola empya ey'okufa eyeesigamizibwa ku kufiira ddala okw'obwongo (nga mw'otwalidde n'ekitundu eky'emabega waabwo) ebitundu ebimu ebyomubiri ne bwe biba nga bikyakola okusinziira ku byuma kwe baba babitadde. Okunnyonnyola okupya kwasoboka nga kuyita mu mutendera gw'okugeraageranya ku ntaputa y'amateeka enkadde eyakkiriza endowooza ey'ekiwundu ekitasobozesa muntu kulama. Ebyasa bingi emabega, kyasalibwawo nti singa omuntu aba afumitiddwa ne kiviirako ebyenda okuyiika, kino kibalibwa nga ekiwundu ekitasobozesa muntu kulama wadde nga omuntu ayinza okuba nga akyasobola okunyeenya ebimu ku bitundu bye n'obubonero obulala obw'omuntu agenda okufa, ekiyitibwa "okusambagala kw'omuntu atemuddwa." Singa omulumbaganyi omulala ajja n'amaliriza omuntu afumitiddwa n'afiira ddala, eky'okutemula kiteekebwa ku mulumbaganyi eyasoose, owookubiri n'avunaanibwa naye si gwa kutta. Abantu abalina obwongo obufudde ebitundu byabwe ne bisigala nga bikyakola olw'ebyuma ebibateereddwako baweebwa ekifo ky'omuntu attiddwa naye nga akyasambagala, olwokuba nga okudda kwe engulu kiba tekikyasoboka mu sayansi. N'olw'ekyo tekuba kuzza musango singa ebyuma biggyibwako amasannyalaze, oba singa omutima (nga mubisi era ogutannayonooneka) guba gutwaliddwa okuguteeka mu mulwadde omulala owoomutima ogwonoonese nga tegukyasobola kuddawo.

## IV Okukyusa Obutonde

Okukyusa Obutonde kwavaako okukubaganya ebirowoozo okuwanvu wakati w'abamanyi Abasiraamu olw'ebigambo ebiri mu Kulaane ebyogera ku "kukyusa ebitonde bya Katonda." Okusinziira ku Kulaane, Sitaane bwe yamala okusendasenda Adamu ne Eva ne boonoona nga bayita mu kulya

omuti ogwabagaanibwa, yayisibwa bubi nga erabye beenenyezza ne basonyiyibwa era ne baweebwa ekitiibwa eky'okubeera ku nsi nga abasigire ba Katonda. Sitaane yasaba Katonda agiweeyo omukisa omulala gumu esobole okulaga nti abantu gye biggweera baba tebeesigika. Singa yali akkiriziddwa okubakema ku nsi, Sitaane yalaga ezimu ku nteekateeka ze ez'okubabuzaabuza nga bw'egamba nti: "Mu baddu bo ndayira nja kufunamu omugabo ogumanyiddwa. Ndayira nja kubabuza, era nja kubaagazisa (ebintu beerabire eby'okukugondera). Era nja kubalagira bakutule amatu g'ebisolo (mu kuwongera amasanamu), era nja kubalagira BAKYUSE OBUTONDE KATONDA BWE YATONDA." (4:118-119) Okutunuulira aaya eno eri abamanyi Abasiraamu n'abali mu by'ekisawo ezingiramu okusalawo ku bintu nga okulongoosa okw'okukyusa ekikula ky'omuntu.

Wabula ekyomukisa kwe kuba nga aaya ya Kulaane eno tetwalibwa wala kukozesebwa ku kugaana kukyusa butonde mu ngeri zonna. Ekitali ekyo kino kyandikoonaganye n'ennongoosa ezimu ezirimu okukyusa obumu ku butonde Katonda kwe yatondera abantu. Ebintu bingi ebikwata ku mpisa ebyaggyibwayo okukulaakulana kwa sayansi w'okukyusa obutonde. Okukola obuwuka obusirikitu obupya obw'okukozesa mu lutalo lw'ebiwuka kwaleeta obweraliikirivu bungi mu myaka gy'ensanvu nga gitandika tekinologiya ow'okugatta DNA ebbiri bwe yasooka okwogerwako. Okugatta okwekika kino kukyamu. Okukozesa bino mu kulaba, okulongoosa, okuvumula, n'okuziyiza obulwadde obukwata ku butonde tekikoma kukuba nga kukkirizibwa naye kintu ekitenderezebwa. Okuzzaawo obutonde kikulu nnyo mu kulongoosa okwokusimbuliza wadde nga kukolebwa ku ddaala erisooka. Okukozesa okukyusa obutonde mu by'eddagala kujja kuggulawo omulyango omunene mu kujjanjaba endwadde nnyingi n'obusobozi mu by'okulima n'ebisolo kuyinza okuba nga kye kijja okubikkula ekyama ekiriviirako okugonjoola ekizibu ky'ebbula ly'emmere mu nsi yonna.

Obweraliikirivu ku kukyusa obutonde buli ku ludda lw'ebiseera ebyomumaaso ebitamanyiddwa era ebitabuusabuusibwa. Obusobozi bw'okuyingiza obutonde obupya mu butoffaali bw'omubiri obugenda okukwata ne ku mirembe egiggya, kiyinza okubaako n'engeri gye kikola ku kabenje akaliba mu kwekyusa kw'obutonde okutakoma. Ebizibu ebyava mu bbomu zisabyalo tebyalengererwawo okumala akaseera, era n'okwonoona kwe zaakola tekwatereezebwa, sso nga ebizibu ebyali ebyokuva mu kukyusa obutonde biba bijja kutuuka wala nnyo mu bubi. Okuteeka ebintu by'obutonde okuva mu kintu ekimu mu kirala, kiba kitegeeza kutondawo bintu bipya ebirina ebitendo ebitabule. Bwe kitwalibwa mu maaso n'enkola y'omuntu ey'okwagala okunoonya ekitamanyiddwa okutuusa nga kimanyiddwa n'ekitasoboka okutuusa nga

kisobose olwo omuntu ayinza okuba nga ajja kwolekera ebintu mu bulamu ebitannaba kulabika ku ddaala ly'obulamu. Sayansi ayinza okulowooza nti buli kintu kiri mulaala sso nga si bwekiri. Okwongera ku ekyo, okugezaako okukyusa olulyo kuyinza okwongerwayo okuva ku kulwanyisa endwadde ne kugenda ku kuteekawo ebintu ebimu ku mubiri n'obutonde bw'omuntu ebibalibwa nga byetaagibwa kino kituuke ku kwesukkulumya n'okusosola abantu (abakyali ku butonde) abatalina bitendo ebyo. Ekisinga ku ekyo obubi, kwe kugezaako okukyusakyusa enneeyisa singa obutonde obusalawo enneeyisa buba bufuniddwa. Omusingi ogw'okugezaako okukwata ku buntu bw'omuntu n'obusobozi bwe okumanya obuvunaanyizibwa bwe n'ebimubanjibwa awatali kubuusabuusa guba gujja kuvumirirwa Obusiraamu. Tekinologiya akozesebwa mu bino ku bubwe yeetaaga okusigamu omusimbi mungi, era bamusigansimbi baba bajja kwagala amagoba agasembayo waggulu. Bannasayansi bangi ebifo byabwe ebyobuyivu baamala dda okubiwaanyisaamu zaabu n'omwoyo gw'obwanjulukufu n'okukolera awamu omutali kweyagaliza ne bafunamu obusuubuzi obwekyama n'obulamu bw'okuba nga bokka be balina obuyinza ku bintu ebivumbuddwa.

Okutya ku bikwata ku mpisa kwayogerwako dda ku bikwata ku kuyisibwa ekyenkanyi, obwenkanya, n'obulungi bw'abantu bonna. Oboolyawo ky'ekiseera ekituufu eky'okukubaganya ebirowoozo okwabonna n'okuteekerawo okukyusa obutonde amateeka agafuga empisa. Emboozi egenda ewala erindirirwa, era nga etandika butandisi okuvaayo!

## EBIKOMERERAYO

Kijja kuba kyakusaalirwa singa ekitabo kino kinaaba kikomye ku kuwa omusomi ebintu byokka ebikirimu. Singa omusomi awulira nga buli kigambo kye nnawandiika nga kyakoma awo, nja kuwulira nga ndi wala nnyo n'ekyo kye nnagenderera. Okuggyako nga omutendera gw'okumanya gudda ku mutendera omulala ogw'okutambula kw'ebirowoozo, ekigendererwa kiba kijja kusigala nga tekituukiriziddwa. Okuggyako nga okumanya kuleetawo okuwulira (mu mutima) okweragira mu nneeyisa, kuba kujja kusigala nga kumanya okutalina mugaso okufaanana n'omuti okutali bibala.

Mu myaka gyange gino egiri okumpi okuwera ensanvu, n'okulowoolereza ennyo n'okumanya okugenda ewala enzikiriza yange ey'Obusiraamu, mpulira nga omukwano gugenda kwabya omutima gwange. Mukwano ogutaliiko kintu kyeyawulidde kwe gusonze. Emitima tegisobola kubeera awo miwulenge omutali kantu era girina okuba nga gijjuddemu

omukwano, oba okutamwa oba obutafaayo. Mpulira omukwano eri bantu bannange, ensolo, ebinyonyi, emiti, Ensi, n'obutonde bwonna mwe tuwangaalira, era munda eri mu mutima gwange nnegomba nti singa kino kyali kisobola okukwata buli muntu. Omukwano teguyinza kudda mu kifo kya byabufuzi, byanfuna, makolero, ntambuza ya mirimu, bakozi, bizinesi wadde olutalo. Naye abantu bulijjo balina okutandika okuva ku manduso. Wetuli kati kino kibadde kisinga kwetooloolera ku kweyagaliza, mululu, nzikiriza, butafa ku balala, nzensooka, n'ebirala, eky'okusaalirwa ebikolera ku musingi ogw'omuntu sekinnoomu ne ku ddaala ery'ensi yonna. Singa kino kisobola okukyuka, olwo abantu bonna baba bajja kuba basanyufu, nga mw'otwalidde n'abo abayinza okwerekereza empangaala gye balimu gye baamanyiira.

Endowooza y'omukwano nga ekintu ekisookerwako mu kusikiriza si mpya, naye mu biseera bye tulimu abantu tebagigenderako. Egaziwa n'etwaliramu ab'eddiini ezenjawulo n'abantu ab'amawanga n'ebika ebyenjawulo, era obwo bwe bukulu bw'abantu okwegattira awamu. Okubeera abatono tekigaana, omuwendo bwe gugenda nga gweyongera. Obwo bwetaavu abantu bwe bawulira muli. Abantu baakoowa embeera enkadde, era waliwo ennyonta ey'omwoyo eyaayaanira okuwonya. Mangu ddala nga omuwendo gw'abantu ogwetaagisa guweze, ejja kukola olujegere lw'ebigenda okuvaamu n'amaanyi ageera buli kimu. Ensi ejja kukyuka, naye tulina kino okukikolerera okuva kati n'okweyongerayo, n'amaanyi n'obwegendereza.

Mmaliriza n'ekiramuso ky'Obusiraamu: Emirembe gibeere ku mmwe.



Olwolumu ekitabo ekisobola okuddamu okutereeza en-dowooza y'ensi yonna kiwandiikibwa. Kino kikolebwa omuntu omu mu kiseera ekimu. Reading the Muslim Mind (Okusoma Ebirowoozo By'omusiraamu) ky'ekitabo ekyo. Dr. Hassan Hathout atandika mu ngeri nnyangu–obulamu obw'obuwangwa obw'emirundi ebiri (omusawo eyazaal-ib-wa mu Misiri yasooka n'awangaalirako e Bungereza era awangaalidde mu America okumala emyaka egisukka mu kkumi) byamutuusa okulaba nti "Obusiraamu bumanyid-wa nnyo mu Bulaaya n'ekyo kye butali."

Omuntu ono omugazi ennyo (omusawo, kakensa, omwogezi, omutontomi) avaayo oku-luŋŋamya omusomi nga ayitaayita mu kunnyonnyola Obusiraamu bwonna. Mu lugendo luno oluwanvu, alaga mu ngeri ennambulukufu obulungi kalonda akwata ku bulamu bw'Ekisiraamu. Era awaayo, mu bunnyonnyofu obwekitalo, ekitabo ekiruŋŋamya; abik-kula amagezi agali emabega w'ebintu ebikolebwa, omwoyo oguli emabega w'ebiri mu bigambo, ensonga eziri emabega w'ebintu n'Ekigendererwa Ekikomererayo, Katonda.

Ku batali Basiraamu n'abo abagoberera ebyo Dr. Hathout mu ngeri esaanidde by'ay-ita ensi ya Obuyawudi-Obukristo-Obusiraamu okutwalira awamu, olugendo lulaga nga bwe luli olutangaaza era olusoomooza ebirowoozo. Ku Basiraamu, olugendo luno lujja kuddamu okunyweza obukkiriza bwabwe era lubawe eby'okuddamu ku bibuuzo ebiku-lu ennyo nga okuddibwamu kujjidde mu kiseera ekituufu eri ebintu ebiriwo kati ebiba-tawaanya mu myaka gino olukumi olupya.

Ekitabo Reading the Muslim Mind (Okusoma Ebirowoozo by'Omusiraamu) kyogera ku bintu ebiriwo mu biseera byaffe, nga Obusiraamu bwe bubiraba. Dr. Hathout, mu kita-bo kye eky'amagezi, ekirungi era ekizzaamu amaanyi, ayogera eri obuntu mu Biseera ebya buli muntu okwefaako yekka, okukkiriza "Katonda akendeezeddwa" n'obitakkiri-riza mu Katonda. Nga ayita mu mulanga ogw'okubaako n'ekikolebwa oguwa essuubi, omuwandiisi akikkaatiriza nti "abantu abeetaagisa ennyo" bwe balisalawo okutegeera n'okukolera awamu, enkyukakyuka ey'omuggundu ejja kuba esoboka.

Omuntu okumanyika n'ekyo ky'ali si kirala wabula ddembe lya buntu eryobwebange, bwatyo Dr. Hathout bw'akirambika. Wano bwe Busiraamu nga bwe buli mu butuufu, n'ensi nga bw'eyinza okubeera.

*Abamerika awatali kubuusabuusa bajja kwagala obwesimbu n'obutere-evu ekitabo bwe kigoberera. Ekitabo buli kaseera kiraga okugen-da ewala n'okulengera nga ekintu amagezi kye gasobola obulungi ... (Frank Vogel, Harvard Law School)*

*Ekitabo kijja kuba n'omulimu munene mu bibiina by'emisomo gy'eddi-ini (nga mw'otwalidde n'ekyange). (Crear Douglas, Ekitongole ky'Emiso-mo gy'Ebyeddiini. California State University, Northridge)*

*Dr. Hathout ayogera ku nsonga eziriwo kati ezo awatali bagoberezi ba nzikiriza yonna abayinza okuzibuusa amaaso. ...Aluŋŋamya omu-somi ku kkubo ery'okunnyonnyola okw'amagezi edda nga kwali kukozeseb-wa bamanyi Abasiraamu ab'amaanyi okugeza Imam al-Ghazaali (Su-layman Nyang, Howard University)*



American Trust Publications